**Piblikasyon:** JEBCA Editions

**Aranjman paj liv la:**
JEBCA Editions
Se yon divizyon JEBCA Ministries, Inc.
jebcaeditions@gmail.com / Info@jebcaeditions.org
www.jebcaeditions.org

**Po liv la:** Shay Culligan
**Imaj:** Atis Ethson Otilien

**Editè:** François Nau ak Emmanuel W. Védrine



**Depo legal: 2015**
Bibliyotèk Nasyonal d Ayiti
Bibliyotèk Kongrè Etazini

**ISBN 10: 168084024X**
**ISBN 13: 978-1-68084-024-7**

**15 16 17 18 19 20 JEBCA 10 9 8 7 6 5 4 3 2 1**



Enprime nan peyi Etazini

Pou Adélika, Elodie
ak Daniel. Men lang
manman nou mesye
dam!

Pou mwatye kè m,
Goldoni, ki pa t
sispann soutni m nan
travay sa a.

Pou manman m,
Adélique, ak pou
papa m Napson. San
nou, mwen pa t ap
mwen!

MÈSI tout moun ki te ankouraje m oswa ki te ban m bon konsèy pandan m t ap ekri liv sa a, sitou moun sa yo: Joseph-Marcel Georges, Lewis Ampidou Clorméus, Yvrose Polynice, Renaud Govain, Elso Fedexy, Natasha Pierre-Paul, Jean-Willem Calas, Etienne Orémil, Alexandre Delano, Annie Blanchette ak Marie-Michelle Cazeau.

# LIS SIJÈ YO

# PREFAS

Anpil chèchè konsidere kreyòl ayisyen an tankou varyete kreyòl ki pi devlope nan tout kreyòl ki genyen baz vokabilè yo nan fransè men tou nan tout kalite varyete kreyòl kèlkeswa lang endo-ewopeyen ki domine nan vokabilè yo. Pa egzanp, Albert Vadman (2005) endike kreyòl ayisyen an se varyete kreyòl ki rive nan pi wo nivo estandadizasyon ak enstrimantalizasyon; pou Ioana Vintilă-Rădulescu (1979), kreyòl ayisyen an se varyete kreyòl fransè ki te deja rive nan yon wo nivo prestij ki fè yo te kapab sèvi avèk li nan lavi piblik depi nan kòmansman 19èm syèk la. Yo te kapab anseye li nan epòk sa a nòmalman. Sa vle di depi nan 19èm syèk, kreyòl ayisyen an te deja konnen yon gwo degre *gramatizasyon*.

Nou sèvi avèk konsèp *gramatizasyon* selon sans Sylvain Auroux (1994) ba li : yon pwosesis ki mennen nan deskripsyon avèk outiyaj yon lang sou baz de (2) zouti teknolojik ki domine konesans metalengwistik sou kesyon lang : gramè avèk diksyonè. Sa vle di tou, lang nan te gen tan rive nan yon nivo *didaktizasyon* ki te kapab fasilite yo entwodui li nan domèn ansèyman fòmèl. *Didaktizasyon* an se yon pwosede ki apiye sou yon seri demach syantifik ki pèmèt nou kapab sèvi ak yon lang kòm zouti oswa sipò pou anseye oubyen yo kapab anseye li tankou yon matyè menm jan avèk tout lòt yo. *Didaktizasyon* an pèmèt nou diminye ris ki ta kapab fè ansèyman an mal pou pase, paske li chita sou demach syantifik, men pa sou yon pratik ki apiye sou woutin ki pa klere avèk limyè lasyans. Nan sans sa a, liv Jockey Berde Fedexy a - *Gramè deskriptif kreyòl ayisyen an* - se yon zouti didaktik ki patisipe nan pwosesis gramatizasyon avèk didaktizasyon kreyòl ayisyen an, yon fason pou fasilite li jwe wòl

lang ansèyman sistèm edikatif ayisyen an ba li depi refòm edikatif 1979 la. Men, nou pa dwe bliye pwosesis gramatizasyon avèk didaktizasyon an pa janm kanpe, li pa janm fini. Se sa tou ki fè nou konsidere li kòm yon 'pwosesis'. Sa ki ta vle di tou travay Fedexy fèk kòmanse. Li pa yon travay ki fini. Sètènman, otè a ap kontinye obsève mòd fonksyònman lang nan, reflechi sou li, dekri li e sa va sèvi pou klere lespri moun sa enterese sou modèl fonksyònman syantifik lang nou an.

Youn nan pi gwo pwoblèm moun ki anseye kreyòl rankontre nan pratik pwofesyonèl yo se difikilte pou sèvi avèk yon metalangaj kreyòl natif-natal ki diferan avèk sa yo sèvi an fransè, pa-egzanp. Se youn nan difikilte nou te rankontre nan preparasyon liv kominikasyon (ranmase kontribisyon) sou kòlòk Akademi kreyòl ayisyen an (Govain, 2013). Nan tout tantativ espesyalis ansèyman kreyòl ayisyen fè, nou konstate yo kontante yo sèvi avèk metalangaj gramatikal fransè a. Sa pa fasilite devlopman nouvo konsèp nan refleksyon sou deskripsyon kreyòl la. Metalangaj la se yon seri diskou aktè ansèyman yo devlope sou gramè yon lang, sou langaj la li menm, e sou aktivite ansèyman yo tou. Nou kapab konsidere metalangaj la tou tankou yon langaj espesyalize nou sèvi pou dekri lang yo. Yo konn pale de metalang tou. Mo a fòme avèk de (2) eleman : prefiks grèk 'meta' ki siyifi 'sou' et 'langaj' ki siyifi yon kapasite moun genyen pou li kapab kominike pandan li ap itilize yon lang menm langaj la fasilite li aprann. Mo langaj la genyen yon dezyèm sans ki deziyen yon fason patikilye nou sèvi avèk yon lang selon yon seri sikonstans patikilye. Donk, metalangaj la siyifi, nan kontèks sa a, ansanm konsèp nou itilize lè nou ap sèvi avèk lang kreyòl la kòm lang yo anseye tankou nenpòt lòt matyè kòm matematik oswa istwa oubyen jewografi.

*Gramè deskriptif kreyòl ayisyen an* prezante anpil richès nan kontni li avèk jan otè a òganize prezantasyon li. Men pwoblèm

metalangaj gramatikal la pa fin rezoud. Sanble nou genyen anpil jefò pou nou kontinye fè toujou pou rive nan nivo nou swete a pou fè lang nan devlope pwòp metalangaj gramatikal pa li ki montre li demake li de jan metalangaj fransè a fonksyone. Atansyon! Sa mwen ekri la a pa yon kritik negatif. Sa pa vle di otè a pa atenn objektif liv la. Sa vle di nou tout ki travay sou/an kreyòl genyen travay sa a pou nou reflechi sou li. Sètènman, genyen yon seri konsèp nou kapab konsidere kòm transvèsal, sa ki vle di nou jwenn yo prèske sou menm fòm fonetik la nan anpil lang, esepte nou kapab jwenn souvan yon adaptasyon fonolojik paske chak lang genyen yon sistèm fonolojik ki rele li chèmèt-chèmètrès e ki fè li diferan avèk nenpòt lòt lang menm si yo ta parèt sanble nan jan nou pratike yo lè nou sèvi avèk yo pou nou kominike.

Pa-egzanp, si nou konsidere konsèp tankou nèf kategori mòfosentaksik yo : *non, detèminan, adjektif, pwonon, vèb, prepozisyon, advèb, konjonksyon, entèjeksyon* (*tan* ak *aspè* plis fonksyone kòm kategori gramatikal ki asosye avèk yon kategori mòfosentaksik ki se *vèb* oswa yon lòt eleman ki jwe wòl *nwayo predikatif*; yo pa genyen yon fonksyònman otonòm menm jan avèk nèf kategori mòfosentaksik yo) nou kapab konsidere yo tankou yo genyen yon dimansyon transvèsal nan sans nou fèk esplike li a. Men, si nou konsidere kèk lòt konsèp tankou 1) non komen / non pwòp, 2) pwopozisyon jistapoze, 3) pwopozisyon kowòdone, 4) fraz ensèsyon ou fraz ensiz, 5) fraz sibòdone... se vre operasyon yo reprezante a jwe menm wòl nan divès lang yo sèvi avèk yo a, men yo pa genyen yon valè transvèsal nan sans kote yo genyen menm siyifyan (ou prèske) soti nan yon lang rive nan yon lòt. Se sitou nan nivo sa a nou bezwen fè plis efò pou fè konsèp yo ateri nan lang nan. Nou ta gendwa pwopoze pou chak konsèp sa yo, pa-egzanp, yon adaptasyon kreyòl ki ta kapab : 1) non jeneral / non patikilye, 2) pwopozisyon kòtakòt, 3) pwopozisyon lye, 4) fraz parantèz, 5) fraz depandan.

Jockey Berde Fedexy pran kèk ris tou nan konpozisyon liv la e sa se yon tantativ ki enteresan. Pa-egzanp, li itilize konsèp « detèminan santiman ak emosyon » lè pou li trete mòfèm « ala » ki pèmèt nou entwodui yon modalite esklamatif nan yon fraz.

*Gramè deskriptif kreyòl ayisyen an* se yon liv enteresan e enpòtan pou devlopman didaktik kreyòl ayisyen an. Nan sans sa a, nou wè li prezante kat (4) enterè didaktik patikilye (pami lòt, sètènman):

1) Metòd prezantasyon liv la pèmèt nou itilize li fasilman. Endèks nou jwenn nan finisman liv la fasilite nou chèche e jwenn nosyon nou vle konsilte yo san difikilte;
2) Li konble yon vid kote pa vrèman genyen yon mànyèl yo konsakre pou ansèyman kreyòl ayisyen an ki chita sèlman sou deskripsyon gramatikal lang nan;
3) Li abòde nosyon li etidye yo avèk yon metodoloji ki fasilite konpreyansyon moun ki ap konsilte liv la. Li sèvi avèk kèk tablo pou rezime nosyon enpòtan li abòde yo. Epi li sèvi avèk sa yo rele nan jagon didaktik 'dokiman otantik' pou chwazi egzanp pou kore nosyon li etidye yo.
4) Langaj otè a sèvi pou fè deskripsyon lang nan senp, klè, fasil pou konprann. Li pa sèvi avèk konsèp konplike ki rezève pou espesyalis nan kesyon lengwistik. Fòm lengwistik otè a sèvi a tèlman 'potab' okenn lektè p ap bezwen kase tèt li pou rive konprann tout sa ki ekri nan liv la. Sa a se youn nan gran kalite liv la.

Mwen asepte prefase liv sa a avèk imilite e mwen remèsye otè a pou sa. Mwen swete liv la fè wout li paske li vini nan yon moman kote anpil moun t ap tann li. Se yon jefò apresyab kòlèg lengwis Jockey Berde Fedexy founi kominote edikatif ayisyen an lè li ofri yon zouti konsa. Travay sa a vin raple nou nesesite pou

nou kontinye reflechi sou 'natiralizasyon' yon seri konsèp pou nou fè yo tounen konsèp kreyòl natif-natal.

*Gramè deskriptif kreyòl ayisyen an* se yon zouti tout moun ki ap reflechi sou ansèyman, deskripsyon ak analiz kreyòl ayisyen an dwe posede. Li la tou pou ouvè je nou sou lòt kalite travay nou va jije nesesè pou reyalize sou lang san pou san Ayisyen pale a! Liv la vini nan yon bon moman, yon moman kote Inivèsite Leta Ayiti avèk kèk lòt enstitisyon mete Akademi kreyòl ayisyen an sou pye. Li vin konble yon gwo vid kote pwogram nouvo segondè Leta ap esperimante a bezwen zouti pou mete nan men elèv ki ap fini etid yo. Li ap itil tou nan domèn ansèyman kreyòl nan inivèsite an Ayiti.

**Referans nou site yo**

Auroux Sylvain, 1994, *La révolution technologique de la grammatisation*, Liège, Mardaga.

Govain Renauld, 2013 (dir.), *Akademi Kreyòl Ayisyen : Ki pwoblèm ? Ki avantaj ? Ki defi ? Ki avni ?*, Port-au-Prince, Editions de l'Université d'Etat d'Haïti.

Valdman Albert, 2005, « Vers la standardisation du créole haïtien », *Revue française de linguistique appliquée*, N°1, Vol. X, pp. 39-52.

Vintilă-Rădulescu, Iona, 1976, *Le créole français*, Paris, Mouton.

**Renauld Govain**
**Fakilte Lengwistik Aplike**
**Inivèsite Leta Ayiti**

# RALE MENNEN VINI

Apre plizyè lane ap fè rechèch lengwistik sou kreyòl la, nou te remake gen anpil aspè ki poko kouvri nan rechèch ki fèt deja yo. Defwa gen yon seri kreyolis ki di oswa ekri sa yo panse sou fonksyonman lang kreyòl la. Men refleksyon sa yo pa toujou chita sou bonjan teyori lengwistik. Lòt fwa, gen yon seri analiz lengwistik serye ki fèt sou lang kreyòl la, men anpil ladan yo se nan lang franse yo fèt oswa yo jis konpare kreyòl la ak franse. E lè se lengwis etranje ki fè etid sou kreyòl la, gen yon seri detay ak yon seri varyasyon nan lang nan yo pa konsidere nan rechèch yo.

Pou tout rezon sa yo, nou te deside fè yon analiz lengwistik pwofon sou kreyòl la, yon analiz ki konsidere tout ti detay nan fonksyonman lang nan ak nan fason moun k ap pale yo itilize l. Yon analiz konsa pa t ap ka fèt nan yon lòt lang ke lang kreyòl la.

Analiz la fèt sou de aspè nan fonksyonman lang nan ki mache ansanm : 1) *sentaks* lang nan, sa vle di fason divès eleman ki nan lang nan konbine ansanm pou bay fraz ki gen sans, epi 2) *mòfoloji* lang nan, sa vle di analiz fòm divès eleman nan lang nan.

Pou nou fè analiz sa a, nou fouye nan teyori lengwistik yo, konpare teyori sa yo youn ak lòt, gade kijan plizyè lengwis abòde teyori sa yo nan plizyè peryòd, nan plizyè kouran lengwistik. Lè sa nesesè, nou fè efò pou nou esplike teyori sa yo yon fason ki klè pou pifò moun ka konprann, san yo pa bezwen espesyalis nan zafè lang. Anplis de sa, nou analize refleksyon ayisyen fè sou lang nan, kit yo lengwis, kit yo pa lengwis. Tout sa, pou n te

ka chèche jwenn pi bon zouti pou n abòde analiz mòfosentaksik kreyòl la.

Men, atansyon : liv sa a pa la pou di pèsonn kisa pou yo di ak kisa pou yo pa di, kisa pou yo ekri ak kisa pou yo pa ekri. Men, kòm tout bon analiz lengwistik, liv sa a dekri sa moun di nan lang kreyòl la, kijan yo di l, e ki fenomèn lengwistik ki fè se sa yo di, jan yo di l la.

Analiz ki fèt nan liv sa a chita sou pawòl ki soti nan bouch moun ki pale kreyòl, pwovèb ak espresyon kreyòl, pwezi, woman, kont, kontin, lodyans, pyès teyat ki ekri an kreyòl ak pawòl ki nan chante, chante jodi kou chante dantan. Sa bay yon ide sou kèk aspè nan evolisyon dyakronik kreyòl la, menmsi analiz ki fèt nan liv la plis chita sou yon baz senkronik.

Nou swete liv sa a ap itil tout moun, sitou moun k ap travay sou kreyòl la, moun ki sèvi ak kreyòl la nan travay yo chak jou ak moun ki renmen lengwistik.

**Jockey Berde Fedexy**

# ENTWODIKSYON

*Gramè deskriptif kreyòl ayisyen an* se yon liv referans ki analize sentaks lang kreyòl la. Li esplike fason yo konstwi fraz an kreyòl, rapò ki genyen ant diferant pati oswa gwoup mo ki fòme fraz yo. Li analize fòm mo yo tou ak wòl yo oswa fonksyon yo nan fraz la. Si w ap etidye oswa anseye kreyòl, liv sa a ap ede w pi byen konprann fonksyonman lang nan.

Liv sa a gen twa pati ladan l. Premye pati a rele « *Kategori ak gwoup sentaksik yo* ». Li prezante tout kategori mo nou jwenn nan lang kreyòl ayisyen an, fòm mo sa yo, itilizasyon yo ak fonksyon yo nan lang nan.

Dezyèm pati a rele « *Analiz sentaksik* ». Li prezante tout eleman ak gwoup ki fòme fraz yo epi rapò ki egziste ant eleman sa yo anndan fraz la. Dezyèm pati sa a gen ladan l tou analiz diferant kategori fraz yo ak fason yo konstwi epi li prezante plizyè teknik ou kapab sèvi pou analize fraz an kreyòl. Li prezante chema yo itilize pou reprezante fraz yo, sa ki ap pèmèt ou konprann estrikti fraz yo ak prensip ki gide fason fraz yo konstwi.

Twazyèm pati a rele « *Konjigezon* ». Li prezante sistèm konjigezon kreyòl la, mòd yo, tan yo, pèsòn yo ak aspè yo. Li prezante tou yon seri detay sou fonksonman kèk vèb an kreyòl.

Pifò egzanp ki sèvi pou ilistre nosyon yo se pawòl ki soti nan bouch moun ki pale kreyòl, pawòl chante, pwovèb ak espresyon kreyòl, tèks ki ekri nan roman, nan powèm ak nan pyès teyat. Lè egzanp lan se yon pwovèb oubyen pawòl yon otè te di oswa ekri, li nan mitan de gimè. Gen konparezon ki fèt avèk lang

franse lè sa vrèman nesesè pou konprann fenomèn lengwistik n ap etidye a.

Gen kèk tablo ki rezime eleman enpòtan ki nan chapit yo.

Liv sa a se yon bon zouti pou ede w metrize gramè kreyòl ayisyen an !

# LIS SENBÒL AK FÒM RAKOUSI YO

| | |
|---|---|
| **Ø** | Pa egziste |
| * | Konstriksyon ki pa kòrèk |
| × | Efasman |
| **cf.** | Al gade nan… |
| **Det.** | Detèminan |
| **Egz.** | Egzanp |
| **elt.** | Elatriye |
| **F** | Fraz |
| **Fem.** | Feminen |
| **GSibKF** | Gwoup sibòdone konpleman fraz |
| **GAdj** | Gwoup adjektif |
| **GAdv** | Gwoup advèb |
| **GEnf** | Gwoup enfinitif |
| **GN** | Gwoup non |
| **GV** | Gwoup vèb |
| **KAdj** | Konpleman adjektif |
| **KF** | Konpleman fraz |

| | |
|---|---|
| **KN** | Konpleman non |
| **M** | Maskilen |
| **MTA** | Mak tan ak aspè |
| **N** | Non |
| **P** | Predika |
| **Plir.** | Pliryèl |
| **PwEnd** | Pwonon endefini |
| **Pw** | Pwonon |
| **Rem.** | Remak |
| **S** | Sijè |
| **Seng.** | Sengilye |
| **Sib.** | Sibòdone |

# 1. KATEGORI MÒFOSENTAKSIK YO

Yon **kategori mòfosentaksik** se yon seri mo ki ka jwe menm wòl la oswa ki ka gen menm fonksyon an nan yon fraz. Chak grenn mo ki nan yon kategori mòfosentaksik ka ranplase yon lòt mo ki nan menm kategori a san konstriksyon fraz la pa deranje. Yo rele kategori mòfosentaksik yo **klas mo** tou.

Egz. ***Yon*** *kaye.*
*Kaye* ***a.***
*Kaye* ***sa a.***
***Okenn*** *kaye.*

Tout mo ki fonse nan egzanp pi wo a jwe menm wòl la nan fraz yo : yo akonpaye non *kaye* a. Kòm yo gen menm fonksyon an nan lang nan, nou kapab di yo nan menm kategori mòfosentaksik. Tout mo sa yo fè pati kategori *detèminan.*

## Kategori Mòfosentaksik kreyòl yo

Gen **nèf kategori mòfosentaksik** an kreyòl:

- **Non**
- **Detèminan**
- **Adjektif**
- **Pwonon**
- **Vèb**
- **Prepozisyon**
- **Advèb**
- **Konjonksyon**
- **Mak tan ak aspè.**

Rem. **Kategori mòfosentaksik** se pa menm bagay ak **kategori gramatikal**. Kategori gramatikal la konsène chak grenn mo nan fraz la. Kategori gramatikal yon mo se idantite mo a, definisyon diksyonè bay pou mo a. Pa egzanp, nan fraz *Yon moun prale* ak fraz *Okenn moun pa prale*, mo *yon* an fè pati kategori gramatikal *atik defini* e mo *Okenn* nan fè pati kategori gramatikal *adjektif endefini*.

Kategori mòfosentaksik la, bò kote pa l, gen rapò avèk karakteristik mo a ak wòl li nan fraz la. Nan menm egzanp pi wo yo, mo *yon* an ak mo *okenn* nan fè pati menm kategori mòfosentaksik la, toulede se *detèminan*. Toulede gen menm wòl la nan fraz la : akonpaye non *moun* nan. Yon kategori mòfosentaksik ka gen plizyè kategori gramatikal anndan l.

Lengwis yo klase kategori sa yo nan de gwoup diferan. Yo rele premye gwoup mo a kategori **mo leksik**. Kategori mo leksik yo se kategori ki ka gen mo ki pa t nan lang nan ki ka vin ajoute ladan l. Se sa k fè yo rele kategori mo leksik yo **kategori ouvè** tou. Kategori mo leksik yo se : **non**, **adjektif**, **vèb** ak **advèb**.

Dezyèm gwoup mo a se kategori **mo gramè** yo. Yo konsidere l kòm yon **kategori fèmen** paske mo ki ladan l yo se yon kantite fiks, pa gen ankenn mo nouvo ki ka antre nan lang nan nan kategori sa yo. Kategori mo gramè yo se: **Detèminan**, **Pwonon**, **prepozisyon**, **konjonksyon** ak **mak tan ak aspè**.

Rem. Pou **entèjeksyon** yo, gen gramеryen ki pa konsidere yo kòm yon kategori mòfosentaksik apa nan yon lang. Youn nan rezon yo, se paske, apa onomatope yo ki se imitasyon yon bri (egz. *bow !*), plizyè mo yo rele entèjeksyon yo deja fè pati yon kategori mòfosentaksik ki deja nan lang nan (egz. *Atansyon ! Bravo !*) Se non yo ye deja. Yon lòt bò, entèjeksyon yo mache poukont yo pou yo esprime yon emosyon. Sou plan sentaksik, yo pa gen rapò ak lòt mo nan fraz la, kòmkwa pou yo ta gen yon fonksyon parapò ak yo. Yo se fraz poukont yo.

## 1.1. Non

Yon non se yon mo ki la pou idantifye yon reyalite kèlkonk. Non an ka idantifye yon reyalite ki konkrè, sa vle di yon reyalite ou ka wè, ou ka touche, ou ka santi, ou ka goute oubyen ou ka manyen (egz. Chèz, machin, mòn, elt.) oswa yon reyalite abstrè, sa vle di yon reyalite ou pa ka sèvi ak senk sans yo pou w rekonèt li (egz. Lanmou, zanmitay, lapè, kouray, elt.). Non an se potomitan gwoup non an (cf. 2.1).

Non an kapab :

- Yon non moun

Egz. « ***Choukoun*** *se yon marabou*[1]. »
***Madanm*** *nan pa la.*
***Misye*** *se nèg serye.*
« ***Entèl-entèl*** *pa t espere si l ta mete kilòt gogo*[2]. »

---

[1] Oswald Durand, *Choukoun*
[2] Jwèt wonn

- Yon non bèt

Egz. « ***Bourik*** *travay pou* ***chwal*** *galonnen*[3]. »

- Non yon bagay kèlkonk

Egz. « *Apre* ***dans***, ***tanbou*** *lou*[4]. »

- Non yon santiman

Egz. « ***Lanmou*** *nou pran dife*[5]. »

- Non yon kote

Egz. « ***Ayiti*** *se bèl lanmè, se bèl montay ak bèl rivyè* [6]. »

### 1.1.1. Non komen ak non pwòp

Gen de kategori non : **non komen** ak **non pwòp**. Non komen an idantifye *moun*, *bèt* ak lòt reyalite konkrè oubyen abstrè san non sa a pa rezève pou yon sèl moun, yon sèl bèt, yon sèl zòn, elt. Non pwòp la se idantite yon grenn reyalite e li rezève pou reyalite sa a.

| Egz. | Non komen | | Non pwòp |
|---|---|---|---|
| | *Yon* ***Chantè*** | → | ***Ansy Derose*** |
| | *Yon* ***Chat*** | → | ***Ti Minou*** |
| | *Yon* ***Vil*** | → | ***Pòtoprens*** |
| | *Yon* ***Pèp*** | → | ***Ayisyen*** |
| | ***Madanm*** *nan* | → | ***Jinèt*** |

---

[3] Pwovèb kreyòl
[4] Pwovèb kreyòl.
[5] Gina Dupervil, *Lanmou nou pran dife.*
[6] Mikaben, *Ayiti se.*

Lè se yon non pwòp, non an kòmanse avèk yon gwo lèt.

Egz. *Pòl ak Estè rete Leyogàn.*

Rem. Gen kèk non pwòp ki vin tounen non komen paske yon atis, yon zèv literè oswa yon evènman fè non pwòp sa a vin pran yon lòt sans.

Egz. *Misye se yon **ti pouchon**.*
*Yo fè **Kadejak** sou li. (Cadet Jacques)*
*Nèg sa a se yon **Lwijanboje/Lijanboje**. (Louis-Jean beauger)*
*Mwen pa janm abiye avèk **kenedi**. (Prezidan J. F. Kennedy)*
*Mwen pa pè **chaloska**. (Charles-Oscar Étienne)*
*Tifi sa a se yon **ti sentaniz**. (Pèsonaj prensipal lodyans « Ti Sentaniz », Maurice Sixto)*

## 1.1.2. Fòm sengilye ak fòm pliryèl non yo

Fòm non an pa chanje, kit li sengilye, kit li pliryèl. Se fòm detèminan ki akonpaye non an ki endike si non an sengilye oswa pliryèl.
Egz. *Panye* a (Seng.) / *Panye* yo (Plir.)

## 1.1.3. Fòm maskilen ak fòm feminen non yo

An kreyòl, pifò non yo pa chanje fòm, kit yo maskilen, kit yo feminen.
Egz. ***Machann, chofè, etidyan, pwofesè**, elt.*

Gen kèk non ki soti nan franse ki kenbe fòm sonò non feminen franse a.
Egz. ***Direktris*** (feminen pou ***Direktè***)

Gen kèk non ki toujou sou fòm feminen. Se sitou non metye fi egzèse.
Egz. ***Sèvant, koutiryè.***

Pou kèk non, yo ajoute mo «fi» oswa mo «gason» apre yo pou yo distenge feminen an ak maskilen an. De mo yo vin fòme yon sèl inite.
Egz. *Se yon **doktè fi /doktè gason** ki te konsilte m.*

Pou kèk non bèt, yo ajoute mo «manman» devan yo pou femèl yo.
Egz. Yon **manman chen.** Yon **manman bèf.**

## 1.2. Detèminan

Gen de gwo kategori detèminan an kreyòl : **detèminan non** ak **detèminan sentag ak fraz**.

### 1.2.1. Detèminan non

Yon detèminan non se yon eleman nan lang nan ki akonpaye yon non e ki bay non an sans. Yon detèminan non toujou gen yon non ki mache avèk li.

Se detèminan an ki presize si non an sengilye oubyen pliryèl.
Egz. *Pen* **an** (Seng.) / *Pen* **yo** (Plir.)

**Plas detèminan non an** depann de ki kategori detèminan li ye. Li ka prezante twa fason:

Detèminan an ka plase anvan **non an**:
Egz. ***Yon*** *rido*

***Yon*** machin

Detèminan an ka plase **apre non an**:

Egz. *Rido* ***a.***

*Machin* ***nan***

Detèminan an ka **antoure non an** nan ka kèk detèminan konpoze:

Egz. ***Menm*** *rido* ***a***

***Menm*** *machin* ***nan***

Gen uit kategori detèminan non an kreyòl:

- Detèminan defini
- Detèminan endefini
- Detèminan posesif
- Detèminan demonstratif
- Detèminan kesyon
- Detèminan nimewo
- Detèminan kantite
- Detèminan santiman ak emosyon (oswa detèminan esklamatif)

Rem. An jeneral, detèminan non an akonpaye non komen. Men, gen konstriksyon kote detèminan an akonpaye yon non pwòp.

Egz. « ***Titin nan****, li menm, li sòt pase panyen pèsi.* »
(Languichatte, Istwa Titin)
***Okay la*** *bèl, papa !*

## A. Detèminan defini

Detèminan defini yo plase apre non an. Fòm yo varye dapre kontèks fonik la, sa vle di dènye son ki nan mo ki vini anvan detèminan an. Sa fè, gen sis fòm detèminan defini an kreyòl, senk pou sengilye, youn pou pliryèl :

Sengilye: « **a** » avèk fòm nazal li ki se « **an** »

Egz. *Tifi* ***a*** / *Tonton* ***an***

« **la** » avèk de fòm nazal li, « **lan** » ak « **nan** »

Egz. *Lak* ***la*** / *Tanp* ***lan*** / *Timoun* ***nan***

Pliryèl: « **Yo** »

Egz. *Mango* ***yo.***

Rem. Gen kèk mo kreyòl ki kenbe fòm detèminan defini pliryèl franse a «*les*» kole ak non an. Yo rele fenomèn sa a aglitinasyon.

Egz. Lèzengra
Lèzanj/ Ti lèzanj

Nou pa ka di detèminan defini pliryèl «*lè*» egziste an kreyòl pou sa. Paske lè aglitinasyon an fèt, de mo orijinal yo (detèminan + non franse a) tounen yon sèl mo an kreyòl. Non kreyòl ki vin fòme a kapab pran yon detèminan (egz. *Ti lèzanj* ***lan***; *Ti lèzanj* ***yo***).

### ➤ Plas ak itilizasyon detèminan defini yo

Detèminan **a** a vini apre mo ki fini ak yon vwayèl oral (vwayèl bouch) oubyen ak demi-vwayèl *ui* :

| Vwayèl Oral | Egzanp |
|---|---|
| a | Pap**a** *a* |
| e | Beb**e** *a* |
| è | B**è** *a* |
| i | Lar**i** *a* |
| o | P**o** *a* |
| ò | L**ò** *a* |
| ou | Lak**ou** *a* |
| ui | Zeg**ui** *a* |

Detèminan ***an*** an vini apre mo ki fini ak yon vwayèl nazal (vwayèl bouch-nen) :

| Vwayèl nazal | Egzanp |
|---|---|
| an | B**an** *an* |
| en | P**en** *an* |
| on | Bonb**on** *an* |

*Rem.* Detèminan **an** an plase tou apre mo ki fini ak vwayèl **i, ou,** oubyen demi-vwayèl **ui** lè yo gen yon konsòn nazal (**m**, **n**) ki vini anvan yo.

Egz. *Fou**mi** an.*
*Pa **nou** an.*
*Lè mi**nui** an sonnen.*

Detèminan ***la*** a vini apre mo ki fini ak yon konsòn oral oubyen ak demi-vwayèl « *W* » ak « *Y* » lè demi-vwayèl sa yo gen yon vwayèl oral ki vini anvan yo :

| Konsòn oral | Egzanp |
| --- | --- |
| b | Ba**b** *la* |
| ch | Ni**ch** *la* |
| d | Ra**d** *la* |
| f | Tou**f** *la* |
| g | Gwò**g** *la* |
| j | Ji**j** *la* |
| k | Kò**k** *la* |
| l | Lwi**l** *la* |
| p | Pi**p** *la* |
| s | Tè**s** *la* |
| t | Fè**t** *la* |
| v | Li**v** *la* |
| z | Pikli**z** *la* |
| w | Ka**w** *la* |
| y | Kwi**y** *la* |

*Rem.* An kreyòl, nou pa janm jwenn konsòn oral **h** ak **r** nan finisman yon mo.

Detèminan **lan** an vini apre mo ki fini ak yon konsòn oral oubyen ak demi-vwayèl « *Y* » lè yo gen yon vwayèl nazal (**an, en, on**) ki vini anvan yo :

T**an**p *lan*
T**en**b *lan*
Chif **onz** *lan*
P**en**y *lan*

Detèminan ***nan*** an vini apre mo ki fini ak yon konsòn nazal:

| Konsòn nazal | Egzanp |
|---|---|
| m | Pò**m** *nan* |
| n | Kizi**n** *nan* |
| ng | Pakin**g** *nan* |

Detèminan ***yo*** a, ki se fòm pliryèl la, pa janm chanje :

*Asyèt* ***yo*** – *Peny* ***yo*** – *Kiyè* ***yo*** – *Mizik* ***yo*** – *Lanp* ***yo***

*Rem.* Nan kèk zòn an Ayiti, tankou nan Sid, nou konn jwenn yon varyasyon nan fòm pliryèl yo. Pa egzanp, olye pou moun nan di : «Poul **yo**; Timoun **yo**», li ka di : «Poul **la yo**; Timoun **nan yo**».

*Rem.* Lè non an gen yon konpleman non (KN), detèminan defini an plase apre konpleman non an. Lè sa a, fòm detèminan an pral chanje dapre nouvo son ki vini anvan l lan.

Egz. *Mesye* (N) ***a.*** (Det.) *Mesye*(N) *mwen te pale w* (KN) ***la.*** (Det.)

*Machin* (N) ***nan*** (Det.) *Machin* (N) *wouj* (KN) ***la.*** (Det.)

Rem. **Detèminan pataje**

Si konpleman non an se yon fraz sibòdone, detèminan non an ka konfonn avèk detèminan non ki nan konpleman predika sibòdone a.

Egz. *Pran mamit ki sou tab* ***la*** *pou mwen.*
Fraz anchasant : *Pran mamit la pou mwen.*
Fraz sibòdone : *mamit la sou tab la.*

Detèminan *la* a sèvi pou non *mamit* ki nan fraz anchasant lan ak pou non *tab* ki nan fraz sibòdone a. Se yon detèminan pataje.

Nan fraz tankou *Timoun ki pa fè devwa yo rete nan pinisyon*, fraz anchasant lan se *Timoun yo rete nan pinisyon*, e fraz sibòdone a se: *Ki pa fè devwa yo.* Si nou eseye separe de fraz sentaksik ki bay fraz sa a e nou ranplase pwonon *ki* a ak referan li, n ap genyen : 1) *Timoun yo rete nan pinisyon.* 2) *Timoun yo pa fè devwa yo* (oswa *Timoun yo pa fè devwa a.*)

Separasyon sa a pèmèt nou remake detèminan *yo* a sèvi alafwa pou non *Timoun* nan e pou non *devwa* a. Kòm detèminan premye non an ap plase apre sibòdone a, toulede vin pataje menm detèminan an. Se yon ***detèminan pataje***. Sa rive lè konpleman vèb sibòdone a se yon non oswa yon gwoup non, sof non pwòp ki pa mache ak detèminan, tankou nou wè sa nan fraz *M ap achte kasav ki soti Okap la* kote detèminan *la* a sèvi pou *kasav* sèlman, li pa sèvi pou *Okap* ki se yon non pwòp.

Si detèminan defini a sengilye (*Timoun ki pa fè devwa a rete nan pinisyon*) fraz la ka gen de sans. Se kapab 1)yon timoun ki pa fè yon devvwa (*Timoun nan rete nan pinisyon/Timoun nan pa fè devwa a*), nan ka sa a detèminan *nan* an t ap tounen *a* akoz kontèks fonik la; 2) plizyè timoun ki pa fè yon devwa (*Timoun yo rete nan pinisyon/Timoun yo pa fè devwa a*), nan ka sa a detèminan *yo* a t ap tounen *a* akoz kontèks fonik la. Nan toulede ka yo, detèminan *a* a sèvi pou toulede non yo. Se yon detèminan pataje.

Rem. **Detèminan defini kontrakte**

Gen kèk espresyon kreyòl ki fèt ak non franse a ansanm ak detèminan defini kontrakte franse «des» ak «aux» (Fòm kontrakte franse pou «de les» ak «à les»).

| Egz. | Franse | Kreyòl |
|---|---|---|
| | *Fête* ***des*** *mères* | *Fèt* ***dè*** *mè* |
| | *Mal* ***aux*** *yeux* | *Malozye* |

Lòt egzanp kreyòl : *Flè* ***dè*** *mè*, *Fèt* ***dè*** *pè*, Kanaval ***dè*** *flè*, *malodan*.

Menmsi espresyon sa yo reprann fòm detèminan kontrakte franse a, sa pa vle di mo «dè» a ak mo « o » a sèvi kòm detèminan defini kontrakte an kreyòl. Apa kèk espresyon tankou sa yo, ou pa ka jeneralize l pou tout non an kreyòl. Jan nou te wè sa nan remak sou detèminan defini an, se yon lòt ka aglitinasyon kote non kreyòl la fèt ak detèminan franse a kole ak non franse a.

Lokitè yo pa konsidere «*dè*» a kòm yon monèm apa nan lang nan. Pa egzanp, machann k ap vann «flè dè mè» yo konn rele «*Dèmè! Dèmè!*», kòmkwa, nan tèt yo, se ta flè a ki rele *dèmè* a, kòm yon sèl monèm. Se menm fenomèn nan ki rive nan ka mo «*Dlo*». Lokitè yo pa konsevwa l kòm *detèminan [d l] + non [o]*, jan sa ye nan lang franse, men yo konsevwa l kòm yon sèl monèm «*Dlo*». Se menm bagay la tou pou « malozye » ak « Malodan ». Se sa k fè li ka bon pou n mande: èske se pou nou ekri «*Fèt dè mè*» oswa «*Fèt dèmè*» pou evite konfizyon, tankou *malozye*, ki se yon sèl mo.

Epitou, Yo rele fèt yo «*Fèt manman*», «*Fèt papa*» san ankenn detèminan. E, si yo di «*Kanaval flè*», tout moun ap konprann.

## Tablo detèminan defini yo[7]

| DETÈMINAN DEFINI | | |
|---|---|---|
| Sengilye | **Fòm oral** | **Fòm nazal** |
| | *a* | *an* |
| | *la* | *lan* |
| | | *nan* |
| **Pliryèl** | *yo* | |

Tablo 1: Detèminan defini yo

### B. Detèminan endefini

Detèminan endefini an pa bay presizyon sou non an. An kreyòl, detèminan endefini an gen yon sèl fòm ki se fòm sengilye a « **yon** » ak varyasyon li « **on** ». Li plase anvan non li mache avè l la.

Egz. **Yon** kay. **Yon** fi. **Yon** pyebwa.

Nan egzanp sa yo, ou pa konnen egzakteman ki reyalite non an reprezante. Pa egzanp, lè w di «*yon* pwe bwa» ou pa presize si se *pye mango a*, si se *pye zaboka a*, si se *pye kenèp la*, elt. Se kapab nenpòt ki pyebwa. Se sa k fè yo di detèminan an endefini.

[7] Helene Manuelian ak Dominique Fattier (2011:9) gwoupe detèminan defini kreyòl la sou fòm *la* a, ki anglobe tout lòt fòm detèminan defini sengilye yo : « Le déterminant LA (cette notation représente *la* et ses allomorphes : *a*, *an*, *lan* et *nan*) est considéré comme le déterminant défini du créole haïtien.»

Rem. Lè y ap pale de plizyè bagay, yo pa mete ankenn detèminan devan non an. **Pa gen detèminan endefini pliryèl an kreyòl.**

Egz. Seng. : *M ap manje **yon** mango.*

Plir. : *M ap manje ∅ mango.*

Men, gen kèk espresyon ki kenbe ekivalan detèminan endefini pliryèl franse a sou fòm *dè* oswa *de*, tankou *gen de moun*, *gen de fwa*, *gen de lè*, *ala de koze*.

Egz. *«Gen **de** bagay, m pa p janm ka esplike»* (Tabou konbo)

N ap remake, nan pifò espresyon sa yo, ou ka elimine detèminan an san sans fraz la pa chanje.

Egz. *Gen de moun ki pa konn sa yo vle.* → *Gen × moun ki pa konn sa yo vle.*

## C. Detèminan posesif

Detèminan posesif yo esprime yon reyalite yon moun, yon bèt oswa yon bagay posede. Detèminan posesif yo gen fòm yon pwonon pèsonèl + yon detèminan defini ki fòme yon sèl inite: yon detèminan non. Detèminan posesif yo plase apre non yo mache avèk li a.

Gen senk fòm pou sengilye, senk pou pliryèl. Premye ak dezyèm pèsòn pliryèl yo gen menm fòm nan, se sa k fè nou pa gen sis fòm, nou genyen senk sèlman.

## Sengilye

| Detèminan posesif | Fòm rakousi | Egzanp |
|---|---|---|
| *Mwen an* | *M an/M nan* | *Liv* **mwen an** */Jip* **m an** */Ti fi* **m nan** |
| *Ou a/ Ou an* | *W a/ W an/W la* | *Klas* **ou a** / *Lanp* **ou an.** / *Sè* **w la.** |
| *Li a* | *L la* | *Pitit* **li a** / *Frè* **l la** |
| *Nou an* | *N nan* | *Kaye* **nou an.** / *Foto* **n nan..** |
| *Yo a* | *∅* | *Machin* **yo a.** |

Pou fòm rakousi yo, fòm detèminan posesif sengilye yo chanje dapre kontèks fonik la, menm jan pou detèminan defini yo (cf. # 1.2.1.A).

Egz. Diri **mwen an** — Diri **m nan**
Òdinatè **ou a** — Òdinatè **w la**
Zegui **li a** — Zegui **l la**
Vantilatè **nou an** — Vantilatè **n nan**

## Pliryèl

| Detèminan posesif | Fòm rakousi | Egzanp |
|---|---|---|
| *Mwen yo* | *M yo* | Zanmi **mwen yo** / Zanmi **m yo** |
| *Ou yo* | *W yo* | Zanmi **ou yo**/Zanmi **w yo** |
| *Li yo* | *L yo* | Zanmi **li yo**/Zanmi **l yo** |
| *Nou yo* | *N yo* | Zanmi **nou yo**/zanmi **n yo** |
| *Yo* | *∅* | Zanmi **yo.** |

## ➢ Fòm ranfòse detèminan posesif yo

Pou mete plis ensistans sou detèminan posesif yo, yo ajoute monèm **'Pa'** (ki esprime posesyon) devan detèminan posesif yo, kit yo sengilye, kit yo pliryèl.

Egz. *Zanmi **pa m yo**. / Zanmi **pa w yo**. / Zanmi **pa yo**. elt.*

## ➢ Detèminan posesif endefini

Detèminan posesif endefini an plase apre non li mache avè l la. Li gen menm fòm nan, kit non an sengilye, kit li pliryèl.

| Detèminan posesif endefini | Fòm rakousi | Egzanp |
|---|---|---|
| ***Mwen*** | *M* | Se liv **mwen**. /Ban m afè **m** |
| ***Ou*** | *W* | Pran liv **ou** / Men pen **w** |
| ***Li*** | *L* | Li achte kay **li**. / Li bwè ji **l**. |
| ***Nou*** | *N* | Al fè wout **nou**./ Li se pwofesè **n**. |
| ***Yo*** | *∅* | Se pitit **yo** |

*Rem.* Nan kèk zòn, tankou nan Nò, detèminan posesif endefini yo konn pran fòm sa a: **a/an + mwen, ou, li, nou, yo.**

Egz. *« Ban m ti fanm **an mwen** »* (Djakout Mizik, *Septième ciel*)

*« Lanmou **an nou** pran dife »* (Gina Dupervil, *Lanmou nou pran dife*)

## D. Detèminan demonstratif

Detèminan demonstratif yo sèvi pou montre reyalite y ap pale de li a. Yo sèvi tou pou raple yon reyalite yo te deja pale de li nan yon tèks. Detèminan demonstratif yo ka pran fòm : ***sa a*** oswa ***sila a***, pou sengilye; ***sa yo*** oswa ***sila yo***, pou pliryèl. Detèminan demonstratif la plase apre non li mache avèk li a.

Egz. Sengilye : « *Nan peyi **sa a**, vwazinaj se fanmi.*[8] »
«*Madanm **sila a** te renmen yon nèg ki marye k ap viv ak madanm li.*[9]»

Pliryèl : *Medam **sa yo** toujou bwòdè.*

## E. Detèminan kesyon

Gen de detèminan kesyon an kreyòl : ***Ki*** (ak varyasyon ***Kiyès/Kilès***) *epi* ***Konbyen***. Yo plase anvan non an.

---

[8] Maude Heurtelou, *Fòs lawouze – Adaptasyon kreyòl Gouverneurs de la rosée*, p. 129.
[9] *Tropicana, Madanm*

Egz. **Ki** valiz? / **Ki** machin?
**Kiyès** moun/ **Kilès** moun ?
« **Konben** moun dlo ak van tanpèt efase sou tè a ?[10] »

*Rem.* Yo sèvi ak fòm **kiyès** ak varyasyon li **kilès** kòm detèminan kesyon sitou devan non «moun».

**Kiyès** moun? / **Kilès** moun? = **Ki** moun?

---

Dapre zòn moun k ap pale a soti, detèminan **Konbyen** an konn gen kòm varyasyon «**konben**» oswa «**konbe**».

Egz. **Konkyen** kòb ? / **Konben** kòb ? **Konbe** kòb ?

### F. Detèminan nimewo

Detèminan nimewo yo presize kantite egzak reyalite non an esprime a, se chif ki plase anvan yon non : yon, de, twa, … senkant, … mil, elt.

Egz. Li achte **yon** liv, **de** kaye, **senk** kreyon.

*Rem.* Pa konfonn ***yon*** ki se yon detèminan nimewo (egz. *Mwen wè yon moun*) avèk youn (ak varyasyon li ***yonn***) ki se yon pwonon nimewo (egz. *Mwen wè youn.*)

---

[10] Georges Castera, *Gout pa gout*, p. 24

Rem. Menmsi lè y ap konte, yo di «**en**», men pou detèmine yon non, yo di «**yon**». Pa egzanp, yo pa di «*en moun*», yo di «*yon moun*».

---

***Yon*** alafwa detèminan endefini e detèminan nimewo. Sèl diferans lan chita nan entansyon moun k ap pale a. Pa egzanp si yon moun di «*M ap achte yon liv*», swa moun nan vle idantifye reyalite a: se *yon liv* l ap achte, se pa *yon kreyon*, swa li vle mete yon chif sou reyalite a: se *yon liv* l ap achte, se pa *de liv*. Nan premye ka a, *yon* se detèminan endefini, nan dezyèm ka a li se detèminan nimewo.

---

Premye, dezyèm, ... santyèm, elt. Se pa detèminan nimewo yo ye, se pito adjektif ki eksprime lòd ak pozisyon.

## G. Detèminan kantite

Detèminan kantite yo bay mwens presizyon pase detèminan nimewo yo. Gen kèk ladan yo se advèb kantite ki vin tounen detèminan lè yo akonpaye yon non (anpil, ase, pifò, elt.). Kantite detèminan an esprime a ka egal zewo, tout, plizyè oswa yon patikilarite.

Detèminan kantite a ka plase anvan non an oswa li ka antoure non an.

Gen detèminan kantite ki gen fòm senp, sa vle di ki fèt ak yon sèl mo (Egz. ***Anpil*** *moun*), genyen ki gen fòm konpoze, sa vle di ki fèt ak plizyè mo (Egz. ***Yon bon kou*** *moun*).

## ➤ Detèminan kantite ki plase anvan non an

| *Okenn /Ankenn* | *Okenn elèv pa fè devwa a.* |
|---|---|
| *Pyès* | *« Pa okipe **Pyès** moun k ap rele m doktè Ranyon.*[11] *»* |
| *Kras* | *Pa gen **kras** dlo nan kay la.* |
| *Tout* | ***Tout** moun jwenn.* |
| *Pifò* | ***Pifò** lekòl ap ouvri demen.* |
| *Ase* | *Te gen **ase** jwèt pou tout timoun yo.* |
| *Anpil* | *Yo te bay **anpil** pate nan fèt la.* |
| *Yon bon (ti) kou* | *Te gen **yon bon ti kou** travayè sou chantye a.* |
| *Yon bann* | *Li achte **yon bann** bijou li pa menm bezwen.* |
| *Yon pakèt* | *L ap di **yon pakèt** pawòl tèt anba.* |
| *Yon pil* | *Mwen fè **yon pil** erè nan devwa a.* |
| *Plizyè* | ***Plizyè** timoun pran nan epidemi lafyèv la.* |
| *Kèk* | *« Men **kèk** tan apre, mwen te wè Pèzo mache pi dousman.*[12] *».* |
| *Chak* | *« Sou **Chak** figi, gen yon tibout figi Lamèsi.*[13] *»* |
| *Nenpòt* | *Ou mèt achte **nenpòt** kreyon.* |
| *Nenpòt ki* | ***Nenpòt ki** moun ka vini nan fèt la.* |
| *Lòt* | *Gen moun ki di prezidan an malad, **lòt** moun di se pa vre.* |
| *Ment / ment e ment* | *Mwen di l sa **ment e ment** fwa, li pa vle koute m.* |

[11] Jean-Euphèle Milcé, *Pase m yon kou foli*, p. 14.
[12] Baudelaine Pierre, *Testaman*, p. 13.
[13] Josaphat-Robert Large, *Rete, Kote Lamèsi*, p. 12.

### ➢ Detèminan kantite ki antoure non an

| | |
|---|---|
| *Tout + yon lòt detèminan* | ***Tout*** *kaye* ***yo.***<br>***Tout*** *kaye* ***sa yo.***<br>***Tout*** *kaye* ***m yo.*** |
| *Menm + yon lòt detèminan* | ***Menm*** *moun* ***yo.***<br>***Menm*** *valiz* ***la.*** |

Rem. Gen gameryen ki klase detèminan kantite yo nan kategori detèminan endefini. Gen lòt ki fè diferans ant detèminan endefini yo ak detèminan kantite yo. Pou evite konfizyon, nou prefere dezyèm klasman an.

## H. Detèminan santiman ak emosyon[14]

An Kreyòl gen yon sèl detèminan santiman ak emosyon: **Ala**. Li toujou plase anvan non li mache avèk li a.

Egz. «*Siro grenadin, Manman,* ***ala*** *bon siro !*[15]»

«*Mwen di : "Syèl,* ***ala*** *bèl moun !"*[16]»

[14] cf. # 8, nòt.
[15] kontin kreyòl, chante wonn.

« ***Ala*** *fèt nou ta fè nan lakou.*[17] »

***Ala*** *Istwa !*
***Ala*** *traka !*

Detèminan **ala** a konn mache ak prepozisyon ***de*** oswa detèminan ***yon*** pou fòme yon **lokisyon detèminatif** santiman ak emosyon.

Egz. ***Ala de*** *traka !*

*«Lajan, oh!* ***Al'on*** *gwo malediksyon !*[18] *»*

Nan dezyèm egzanp lan fòm « **Al'on** » an se kontraksyon pou « **Ala yon** ».

Rem. Gen konstriksyon kote eleman **Ala** a pa detèminan men l se advèb santiman ak emosyon.

Egz. *«****Ala*** *moun yo mechan [...]* ***Ala*** *moun yo sinik !»* (Boukman Eksperyans, Pawòl Tafya)

[16] Oswald Durand, *Choucoun.*
[17] Beethova Obas, *Nou pa moun.*
[18] Ti Manno, *Lajan.*

*Rem.* **Detèminan patitif**

Nan lang franse, lè non an reprezante yon reyalite ou pa ka konte (egz. «*Eau*»), Yo pa ka mete yon detèminan nimewo devan yo (egz. «**Deux eaux*», «**trois eaux*»). Pou yo pale de yon pati nan reyalite sa yo, yo sèvi ak yon detèminan yo rele detèminan patitif (egz. «***de l'****eau*»). **Detèminan patitif la pa egziste an kreyòl.**

Egz. Franse : *Je mange **du** maïs.*

Kreyòl : *M ap manje Ø mayi.*

Men gen kèk non kreyòl ki reprezante reyalite moun pa ka konte ki pran fòm non franse a kole ak detèminan patitif franse a pou vin fè yon sèl mo an kreyòl. Se yon lòt ka aglitinasyon.

Egz. ***Dlo*** *(De l'eau)* ; ***Diri*** *(Du riz)* ; ***Dife*** *(Du feu)*

## 1.2.2. Detèminan sentag ak fraz

An kreyòl, nou jwenn ka kote detèminan an sèvi pou yon gwoup nan fraz la oswa pou tout fraz la olye li sèvi pou yon non. Detèminan sentag ak fraz la gen menm fòm ak detèminan defini yo. Fòm li varye dapre son ki fini mo ki vini anvan li an.

Egz. *« Depi w pati **a**, tout moun fou nan peyi a.*[19] *»*
*Li vini **an** ?*

Nan premye egzanp lan, detèminan *a* a sèvi pou gwoup sibòdone konpleman fraz la : *Depi ou pati.* Nan dezyèm egzanp lan, detèminan *an* an sèvi pou tout fraz la: *Li vini.*

[19] Jean-Euphèle Milcé, *Pase m yon kou foli*, p. 18.

## 1.3. Adjektif

Yon adjektif se yon mo ki bay presizyon sou yon non oswa yon pwonon e ki konplete sans non an oswa sans pwonon an. Adjektif la se potomitan gwoup adjektif la.

Egz. « *Ou s'on* ***bèl*** *moun.*[20] »
« *Lavi a* ***bèl****, lavi a* ***di****, lavi a* ***dwòl****.*[21] »

### 1.3.1. Kategori adjektif

Gen de kategori adjektif : **adjektif kalifyan** ak **adjektif klasifyan**.

#### A. Adjektif kalifyan

Adjektif kalifyan yo dekri kalite oswa karakteristik reyalite non yo akonpaye yo genyen.

Egz. *Kay la* ***pwòp****.*
*Wout la* ***danjere****.*

#### ➢ Degre ak konparezon nan adjektif kalifyan yo

Pou esprime entansite adjektif la, ou kapab mete yon advèd modifikatè ki esprime degre akonpaye l.

Egz. *Kay la* ***pwòp*** *anpil.*
*Wout la twò* ***danjere****.*
*Sa a* ***bon*** *nèt.*

Gen twa kategori konstriksyon pou fè konparezon an kreyòl : **konparatif siperyorite**, **konparatif egalite** ak **sipèlatif siperyorite**.

---

[20] Tifane, *Bèl moun*
[21] Ti manno

Pou konstwi konparatif siperyorite a, swa yo ajoute **pase** apre adjektif kalifyan an oswa yo ankadre l ak **pi...pase**.

Egz. « *Titin nan, li menm, li sòt* ***pase*** *panyen pèsi.* [22]»
« *Figi m* ***pi*** *fre* ***pase*** *lawouze.*[23] »

Pou konstwi konparatif egalite a, yo ajoute **kou/tankou** oswa **menm jan ak** apre adjektif kalifyan an.

Egz. *Ou bèl* ***kou*** *lakansyèl.*
*Ou bèl* ***tankou*** *lakansyèl.*
*Ou bèl* ***menm jan ak*** *lakansyèl.*

Pou konstwi sipèlatif siperyorite a, yo ajoute advèb **pi** devan adjektif kalifyan an.

Egz. *Se ou ki* ***pi*** *bèl.*

*Rem.* Se pa sèlman pou adjektif yo fè konparezon. Yo kapab fè konparezon ant lòt gwoup nan fraz la tou.

Egz. «*Moun ap mache* ***kou*** *moun ki anba bweson.* » (Pauris Jean-Baptiste, *Zig lavi*)

## B. Adjektif klasifyan

Adjektif klasifyan yo presize nan ki kategori oswa nan ki gwoup reyalite non yo esprime a ye.

Egz. *Atis* ***jakmelyen*** *yo ap fè yon espozisyon.*
*Sitiyasyon* ***ekonomik lan*** *pa bon ditou.*

[22] Languichatte, Istwa Titin.
[23] Josaphat-Robert Large, *Rete, kote Lamèsi*, p. 51.

### C. Diferans ant adjektif kalifyan ak adjektif klasifyan

Pou rekonèt si yon adjektif kalifyan oswa klasifyan, ou ka eseye mete yon advèb avèk li. Adjektif kalifyan yo kapab gen yon advèb akonpaye yo san sans lan pa chanje. Men, si w mete yon advèb avèk adjektif klasifyan yo, fraz la pa fè sans.

Egz. *Kay la* ***trè pwòp****.* / *Kay la* ***byen pwòp****.* / *Kay la* ***pwòp anpil****.*
**Atis* ***trè jakmelyen*** *yo ap fè yon espozisyon.*

Adjektif kalifyan yo plis reflete jijman moun k ap pale a. Pa egzanp, yon moun ka wè kay la pwòp epi yon lòt twouve li pa pwòp. Alòske adjektif klasifyan an di nan ki kategori reyalite a ye, moun pa fasil ka kontredi sa. Pa egzanp, se swa atis yo jakmelyen, swa yo pa jakmelyen. Yon moun pa ka twouve yo jakmelyen epi yon lòt twouve yo pa jakmelyen.

## 1.3.2. Fòm sengilye ak fòm pliryèl adjektif yo

Adjektif yo pa chanje fòm, kit yo sengilye, kit yo pliryèl.

Egz. *Kay la* ***pwòp****.* (Seng.) / *Rad yo* ***pwòp****.* (Plir.)

## 1.3.3. Fòm maskilen ak fòm feminen adjektif yo

Menm jan ak non yo, an kreyòl pifò adjektif yo pa chanje fòm pou maskilen ak feminen.

Egz. *Yon* ***gwo*** *mesye.* (M) / *Yon* ***gwo*** *madanm.* (Fem.)

Gen kèk adjektif ki chanje fòm pou maskilen ak feminen.

Egz. *Yon* ***bo*** *tip.* (M) / *Yon* ***bèl*** *fi.* (Fem.)
*Nèg sa a* ***rize****.* (M) / *Fi sa a* ***rizèz****.* (Fem.)

*Gason* **ayisyen**. (M) / *Fanm* **ayisyèn**. (Fem.)

### 1.3.4. Fòm senp ak fòm konpoze adjektif yo

Adjektif senp yo se adjektif ki fòme avèk yon sèl mo.

Egz. *Li* ***janti***.
*Timoun yo* ***entèlijan***.

Adjektif konpoze yo fòme ak plizyè mo.

Egz. *Yon chemiz* ***ble syèl***.

## 1.4. Pwonon

Pwonon yo se yon kategori mo ki fè lyen avèk yon lòt reyalite. Yo rele reyalite pwonon an fè lyen avèk li a **referan**. Pwonon an ka fè lyen ak referan an swa dirèkteman (pwonon nominal), swa endirèkteman (pwonon repriz).

### 1.4.1. Pwonon repriz

Pwonon an fè lyen avèk referan an **endirèkteman** lè referan an nan kontèks la. Lè sa a, yo rele l **pwonon repriz**.

Egz. *Manje a gou,* ***li*** *gen bon epis.*
***Li*** *pa bon non, bagay sa a.*

Nan premye egzanp lan, pwonon *li* a reprezante gwoup *Manje a* ki nan kòmansman fraz la. Se *Manje a* ki referan an. Paske pwonon *li* a reprann yon bagay ki di deja nan kontèks la, se yon **repriz anaforik**.

Nan dezyèm egzanp lan, pwonon *li* a reprezante gwoup *bagay sa a*. Kontrèman ak premye egzanp lan, pwonon an fè referans ak yon bagay yo pral di aprè. Se yon **repriz kataforik**.

Pwonon repriz la ka ranplase :

Yon non:

Egz. ***Jak*** *malad,* ***li*** *pa al travay.*

Yon gwoup non:

Egz. ***Machin Pyè a*** *anpàn,* ***li*** *pa vle demare.*

Yon pwopozisyon:

Egz. ***Jinèt pral fè enteresant nèt****, m konn* ***sa****.*

## 1.4.2. Pwonon nominal

Pwonon an fè lyen avèk referan an **dirèkteman** lè referan an nan sitiyasyon kominikasyon an (pwonon deyiktik) oswa lè referan an se nan sans pwonon an menm li ye. Lè pwonon an fè lyen ak referan an dirèkteman, yo rele l **pwonon nominal**.

Pwonon *deyiktik* yo, se yon seri pwonon se sèlman sitiyasyon kominikasyon an k ap pèmèt ou konprann ak kisa yo fè referans. Se sitou pwonon pèsonèl *mwen, ou,* pwonon demonstratif yo ak pwonon posesif yo ki jwe wòl pwonon deyiktik.

Egz. *Se* ***mwen****.*

***Ou*** *mèt vini.*

*Pran* ***sa a****.*

Nan touletwa fraz sa yo, se moun ki temwen sitiyasyon kominikasyon an ki konn kiyès oubyen kisa pwonon *mwen, ou, sa a,* reprezante. Se pou sa yo rele yo pwonon deyiktik.

Lòt kategori pwonon nominal yo se pwonon kote se pa kontèks la, ni sitiyasyon kominikasyon an ki pèmèt ou idantifye referan an, se pito sans pwonon an. Sa sitou konsène kèk pwonon endefini.

Egz. « *Kisa k'ap pase ? **Pèsonn** pa gen repons.*[24] »
***Anyen** pa enposib.*

### 1.4.3. Kategori pwonon

Gen sèt kategori pwonon :

- Pwonon pèsonèl
- Pwonon posesif
- Pwonon demonstratif
- Pwonon relatif
- Pwonon kesyon
- Pwonon endefini
- Pwonon nimewo

#### A. Pwonon pèsonèl

Gen twa pèsòn gramatikal. Premye pèsòn nan se moun k ap pale a, yo rele l tou emetè; dezyèm pèsòn nan se moun y ap pale avè l la, yo rele l tou reseptè e twazyèm pèsòn nan se moun oswa bagay y ap pale de li a. Chak pèsòn sa yo parèt sou de fòm, yon fòm sengilye, yon fòm pliryèl. Se sa k fè gen sis pèsòn antou. Pwonon pèsonèl yo sèvi pou idantifye pèsòn yo. Gen senk fòm pwonon pèsonèl pou sis pèsòn yo paske premye ak dezyèm pèsòn pliryèl yo gen menm fòm. Men lis pwonon pèsonèl yo an kreyòl :

[24] Pierre Michel Chéry, *Eritye vilokan*, p. 150

Tablo Pwonon Pèsonèl yo

| | | Pwonon pèsonèl | Fòm rakousi |
|---|---|---|---|
| Sengilye | 1ye pèsòn | *Mwen* | *M* |
| | 2yèm pèsòn | *Ou* | *W* |
| | 3yèm pèsòn | *Li* | *L* |
| Pliryèl | 1ye pèsòn | *Nou* | *N* |
| | 2yèm pèsòn | *Nou* | *N* |
| | 3yèm pèsòn | *Yo* | *Y* |

Tablo 2: Pwonon pèsonèl yo

**De premye pèsòn sengilye yo,** *mwen* **avèk** *ou*, reprezante dirèkteman moun k ap patisipe nan aksyon kominikasyon an, sa vle di emetè a ak reseptè a. Pwonon sa yo se deyiktik yo ye, sa vle di se sèlman sitiyasyon kominikasyon an k ap pèmèt ou idantifye referan yo.

**Pwonon twazyèm pèsòn yo,** *li* **avèk** *yo*, pa reprezante ni emetè a ni reseptè a, se pito moun oubyen bagay y ap pale de li a. Se sa k fè gen kèk lengwis, tankou Emile Benveniste[25], ki pa konsidere twazyèm pèsòn nan kòm yon pèsòn vre. Twazyèm pèsòn nan sèvi sitou kòm pwonon repriz.

**Premye pèsòn pliryèl la,** *nou*, ka reprezante plizyè referan. Se kapab:

*mwen + ou*

*mwen + li*

*mwen + nou* (2yèm pèsòn)

*mwen + yo*

*mwen + ou + li*

*mwen + ou + yo*

**Dezyèm pèsòn pliryèl la,** *nou*, ka reprezante plizyè referan. Se kabap:

[25] *Problèmes de linguistique générale*, Tòm I, chapit XX.

*ou + ou + ou …*
*ou + li*
*ou + yo*

Pou fòm rakousi pwonon pèsonèl yo, li pa nesesè pou w mete apostròf (') apre yo.

Egz. ***Mwen** pral lekòl.* → ***M** pral lekòl.*
***Mwen** ap vini.* → ***M** ap vini.*

Yo sèvi ak fòm rakousi **w** sèlman devan yon mo ki kòmanse ak yon vwayèl oswa apre yon mo ki fini ak yon vwayèl.

Egz. ***Ou ap** vini.* → ***W ap** vini.*
Mo ki apre pwonon an kòmanse ak vwayèl **a**.

***Kan ou** antre nan lakou a…* → « ***Kan w** antre nan lakou a…*[26] »
Mo ki anvan pwonon an fin ak vwayèl **an**.

Yo pa sèvi ak fòm rakousi pwonon 2yèm pèsòn sengilye **w** lè pwonon an nan yon kontèks fonik kote li nan mitan de konsòn. Pou itilizasyon pwonon rakousi **w** an kòrèk fòk li nan mitan de vwayèl oswa l gen yon vwayèl anvan l oubyen apre l.

| | | | |
|---|---|---|---|
| Egz. | *Fòk **ou** pran san w* | → | **Fò<u>k</u> **w** <u>p</u>ran san w.* |
| | | → | *F<u>ò</u> **w** <u>p</u>ran san w.* |
| | *Fòk **ou** ale* | → | *Fò<u>k</u> **w** <u>a</u>le.* |
| | | → | *F<u>ò</u> **w** <u>a</u>le.* |

Nan premye egzanp lan, fraz **Fòk w pran san w* lan pa posib paske pwonon an nan kontèks de konsòn, w oblije itilize fòm *ou* a. Nan lòt

[26] Maurice Sixto, *Leya Kokoye*

egzanp yo, fòm rakousi pwonon an posib paske li gen youn oubyen de vwayèl nan kontèks li.

N ap remake pwonon *ou* ak pwonon *yo* sèvi tou kòm pwonon endefini. N ap wè sa pi devan nan pati ki konsène pwonon endefini yo (cf. # 1.4.2.F).

## ➤ Fonksyon pwonon pèsonèl la nan fraz la

Pwonon pèsonèl yo ka jwe wòl **sijè** oswa **konpleman**.

Egz. ***Li*** *gen lafyèv, benyen* ***l*** *epi fè yon ti te pou* ***li.***

Premye pwonon *li* a jwe wòl sijè vèb 'gen' an (*Kiyès* ki *gen* lafyèv ? 'Li').

Dezyèm pwonon *l* a jwe wòl konpleman dirèk vèb 'benyen' an (*Benyen kiyès* ? 'L').

Twazyèm pwonon *li* a jwe wòl konpleman endirèk vèb 'fè' a (*Fè* yon ti te *pou kiyès* ? Pou 'li').

An Kreyòl, pwonon pèsonèl yo kenbe menm fòm nan, kit yo jwe wòl sijè, kit yo jwe wòl konpleman. Se kesyon ou pral poze apre vèb la k ap pèmèt ou byen idantifye ki fonksyon pwonon pèsonèl la nan fraz la, jan nou wè sa nan egzanp pi wo a.

Pwonon pèsonèl la pa oblije gen menm fonksyon ak referan li an. Pa egzanp, si m di : «***Inès*** *pa vin lekòl,* ***li*** *al kay doktè.*» Referan pwonon *li* a se *Inès*. *Inès* se sijè gwoup *pa vin lekòl* la toukòm *li* se sijè gwoup *al kay doktè* a. Men, si m di : «***Inès*** *pa vin lekòl, pran nòt pou* ***li.***» Se toujou *Inès* ki referan pwonon *li* a. Men, alòske *Inès* jwe wòl sijè gwoup *pa vin lekòl* la, pwonon *li* a jwe wòl konpleman endirèk vèb *pran* an.

## B. Pwonon posesif

An kreyòl, se twa monèm ki konpoze pwonon posesif la : monèm **Pa** (ki esprime posesyon), pwonon **mwen, ou, li, nou, yo** (ki esprime pèsòn nan) epi yon **detèminan defini** ki mache ak monèm *pa* a e ki pote mak pliryèl oswa sengilye.

**Egz.** *Depoze kreyon sa a, pran* ***pa m nan.***
*Desen w lan bèl, men* ***pa l la*** *pi bèl.*
***Pa nou yo*** *menm koulè ak* ***pa w yo.***

### Tablo pwonon posesif (Sengilye)

| | | Pwonon posesif | Fòm rakousi |
|---|---|---|---|
| **Sengilye** | 1ye pèsòn | *Pa mwen an* | *Pa m nan* |
| | 2yèm pèsòn | *Pa ou a* | *Pa w la* |
| | 3yèm pèsòn | *Pa li a* | *Pa l la* |
| **Pliryèl** | 1ye pèsòn | *Pa nou an* | *Pa n nan* |
| | 2yèm pèsòn | *Pa nou an* | *Pa n nan* |
| | 3yèm pèsòn | *Pa yo a* | Ø |

Tablo 3: Pwonon posesif sengilye

## Tablo pwonon posesif (Pliryèl)

| | | Pwonon posesif | Fòm rakousi |
|---|---|---|---|
| Sengilye | 1ye pèsòn | *Pa mwen yo* | *Pa m yo* |
| | 2yèm pèsòn | *Pa ou yo* | *Pa w yo* |
| | 3yèm pèsòn | *Pa li yo* | *Pa l yo* |
| Pliryèl | 1ye pèsòn | *Pa nou yo* | *Pa n yo* |
| | 2yèm pèsòn | *Pa nou yo* | *Pa n yo* |
| | 3yèm pèsòn | *Pa yo a* | Ø |

Tablo 4: Pwonon posesif pliryèl

Gen anpil moun, dapre zòn kote yo soti a, ki fòme **pwonon posesif pliryèl yo** yon lòt fason : yo jis ajoute detèminan pliryèl ***yo*** apre pwonon posesif sengilye yo.

Egz. Sengilye
*Pran* ***pa m nan.***
*Ban m* ***pa w la.***

Pliryèl
*Pran* ***pa m nan yo.*** (Olye de *pa m yo*)
*Ban m* ***pa w la yo.*** (Olye de *pa w yo*)

Pou **twazyèm pèsòn pliryèl pwonon posesif pliryèl yo**, dapre fason pwonon posesif yo fòme, sa vle di 'pa + pwonon pèsonèl + detèminan defini', sa ta dwe bay '**Pa yo yo*'. Men, yo pa di sa konsa an kreyòl.Twazyèm pèsòn pliryèl pwonon posesif pliryèl yo gen menm fòm ak twazyèm pèsòn pliryèl pwonon posesif sengilye yo.

Egz. Sengilye
(Referan = yon liv)
*Kite liv sa a, pran* ***pa yo a.***

Pliryèl
(Referan = plizyè liv)
*Kite liv sa yo, pran* ***pa yo a.***

Dapre kote moun k ap pale a soti a, twazyèm pèsòn pliryèl pwonon posesif pliryèl yo konn pran fòm twazyèm pèsòn pliryèl pwonon posesif sengilye yo + detèminan pliryèl ***yo***.

| Egz. | Sengilye | Pliryèl |
| --- | --- | --- |
| | (Referan = yon liv) | (Referan = plizyè liv) |
| | *Kite liv sa a, pran **pa yo a**.* | *Kite liv sa yo, pran **pa yo a yo**.* |

Se menm fenomèn ki rive pou detèminan defini pliryèl la, lè moun nan di «*Timoun nan yo*» olye de «*Timoun yo*» (cf. 1.2.1.A).

## ➤ Pwonon posesif endefini

Se yon fòm pwonon posesif ki pa mache ak detèminan. Li gen fòm *Pa + pwonon pèsonèl.*

Egz. «***Pa m*** *pi bon.*[27]»

« *Ban m **pa m** ladan, pou m pa rele, ban m **pa m** ladan*[28]. »

« *Sa ki nan vant ou, se li ki **pa w**.*[29] »

Men lòt fòm pwonon posesif endefini nou jwenn sitou nan Nò peyi a :

| | |
| --- | --- |
| *1ye pèsòn seng.* | ***Kin an m (Kin an mwen)*** |
| *2yèm pèsòn seng./plir.* | ***Kin a w (kin a ou)*** |
| *3yèm pèsèon seng.* | ***Kin a y (kin a li)*** |
| *1ye pèsòn pliryèl* | ***kin an n (kin an nou)*** |

---

[27] Ekspresyon yo itilize sitou nan zafè relijyon

[28] Ti Paris

[29] Pwovèb ayisyen

## C. Pwonon demonstratif

Pou pwonon demonstratif yo, si referan an gen rapò ak yon moun, nou jwenn de fòm: ***Sila a***, pou sengilye; ***Sila yo***, pou pliryè, plis fòm endefini ***Sila***.

Egz. ***Sila*** *ki anlè a konn tout bagay.*

Si referan an gen rapò ak yon bagay kèlkonk, nou jwenn fòm : ***Sa a***, pou sengilye; ***Sa yo***, pou pliryè, ak fòm endefini ***Sa***.

Egz. *Pa pran* ***sa yo****, pran* ***sa a*** *pito.*
*Pa fè m* ***sa****.*

Yo itilize pwonon demonstratif yo alafwa kòm deyiktik e kòm pwonon repriz.

Egz.

| | |
|---|---|
| *Ban m* ***sa a****.* | (*Sa a* se deyiktik paske se sèl moun ki nan sitiyasyon kominikasyon an ki konn ak kisa pwonon an fè referans.) |
| *Li pran jwèt timoun nan.* ***Sa*** *se abi.* | (*Sa* a se yon pwonon repriz, referan li se aksyon yo sot di a : *Li pran jwèt tinoun nan.*) |

Pwonon *sa* ak *sila* souvan sèvi pou entwodui yon sibòdone relatif e sibòdone relatif la konplete yo.

Egz. ***Sa*** *ki vle diri, avanse.*

Rem. Menmsi yo sèvi ak pwonon *sila* a pou moun an jeneral, yo sitou itilize l pou yon moun ki gen otorite oubyen ki merite respè. Se sa k fè, yo itilize l anpil pou pale de Bondye oubyen de Jezi.

Egz. ***Sila** ki anlè a konn tout bagay.*

---

Yo konn sèvi ak pwonon demonstratif endefini ***sa*** a ni pou referan imen, ni pou referan ki pa imen.

Egz. *«Si **Sa** k douvan ba yo lanmen...»* (Bélo, Timoun yo) – Referan imen
*« **Sa** k atè se pou chen. »* (pwovèb ayisyen) – Referan ki pa imen.

---

Yo itilize '*sa a* / *sa yo*' pou moun tou. Lè sa a, yo gen yon sans negatif, se vle yo vle rabese moun nan oswa gwoup moun nan. Se sa k fè nou jwenn itilizasyon sa a sitou lè moun ap joure.

Egz. ***Sa a** konprann li ka fè m pè.*

## Tablo pwonon demonstratif yo

| | Referan imen | Referan ki pa imen |
|---|---|---|
| Sengilye | **Sila a** | **Sa a** |
| Pliryèl | **Sila yo** | **Sa yo** |
| Endefini | **Sila** | **sa** |

Tablo 5: Pwonon demonstratif yo

### D. Pwonon relatif

Pwonon relatif yo jwe de wòl alafwa : Yo se pwonon paske yo reprezante yon referan epi yo se sibòdonan paske yo sèvi pou entwodui pwopozisyon sibòdone relatif. An kreyòl, nou jwennn de fòm pwonon relatif, ***Ki*** (ak fòm rakousi ***K***) epi ***kote*** (ak fòm rakousi ***Kot***).

Egz. *Elèv **ki** pa fè devwa yo rete nan pinisyon.*
*«Nan fon lakou a **kot** Leya te rete a...*[30]*»*

Nan egzanp sa yo, *ki* ak *kot(e)* se pwonon paske yo gen referan *elèv* ak *lakou*. Anmenmtan, yo entwodui sibòdone relatif *ki pa fè devwa yo* ak *kot Leya te rete a*.

### E. Pwonon kesyon

Pwonon kesyon yo sèvi pou poze kesyon. Nou ka klase yo an twa kategori : Pwonon kesyon ki gen yon referan imen, pwonon kesyon ki

---
[30] *Maurice Sixto, Leya Kokoye*

gen yon referan ki pa imen ak pwonon kesyon ki ka gen ni referan imen ni referan ki pa imen.

- **Referan imen** — **Egzanp**
  - *Kiyès* — ***Kiyès*** *ou ye?*
  - *Kiyès ki* — ***Kiyès ki*** *vle ?*
  - *Ki* — ***Ki*** *ou?*

- **Referan ki pa imen**
  - *Kisa* (ak fòm rakousi *sa*) — ***Kisa*** *w vle? /* ***Sa*** *w bezwen?*
  - *Kisa ki* (ak fòm rakousi *sa ki*) — ***Ki sa ki*** *rive? /* ***Sa k*** *pase?*

- **Referan imen e referan ki pa imen**
  - *Kiyès ladan (yo)* — ***Kiyès ladan yo*** *w ap chwazi?*
  - *Kiyès ladan (yo) ki* — ***Kiyès ladan yo ki*** *pi bèl?*
  - *Konbyen* — ***Konbyen*** *ou vle?*
  - *Konbyen ki.* — ***Konbyen ki*** *rete ?*

## ➤ Fòm konpoze pwonon kesyon ki fèt ak prepozisyon

| | Egzanp |
|---|---|
| *De kiyès / De kisa* | ***De kiyès*** *w ap pale? /* ***De kisa*** *w ap pale ?* |
| *Sou kiyès / Sou kisa* | ***Sou kiyès*** *l ap pale?* ***Sou kisa*** *yo te pale nan reyinyon an ?* |
| *Ak (a) kiyès / Ak (a) kisa* | ***Ak kiyès*** *ou vle pale?* ***A kisa*** *w ap panse la a ?* |
| *Ak (a) konbyen* | ***A konbyen*** *pou m vini?* |

*Rem.* Pa konfonn ***sa*** pwonon demonstratif endefini (egz. *Pran sa!*) ak ***sa*** ki se fòm rakousi pwonon kesyon *kisa* (egz. *Sa w di?*).

Rem. Kèk fwa, ekspresyon *ladan yo* a konn souzantandi. Lè sa a, olye moun nan di : *«Kiyès ladan yo w ap chwazi?»* li di : *«Kiyès w ap chwazi?»* Nan ka sa a, pwonon kesyon an vin gen menm fòm ak pwonon kesyon yo itilize pou yon referan imen mensi referan an gendwa pa imen.

Menm jan an tou, fraz : *« Kiyès ladan yo ki pwofesè a? »* ka tounen: *« Kiyès ki pwofesè a? »* Nan ka sa a, se sitiyasyon kominikasyon an k ap pèmèt ou konnen si se yon pwonon kesyon ki baze sou yon sèl referan oswa sou yon chwa ant plizyè referan.

Pwonon kesyon yo jwe wòl sibòdonan nan fraz sibòdone kesyon endirèk.

Egz. *Li mande* ***konbyen*** *ki rete.*

## F. Pwonon endefini

Pwonon endefini yo ranplase referan an san yo pa bay presizyon sou li. Anpil pwonon endefini se pwonon nominal yo ye, sa vle di, referan yo a se pa ni nan tèks la ni nan kontèks la li ye, men se nan sans pwonon an.

Egz. ***Anyen*** *pa deranje.*

Men yon lis pwonon endefini nou jwenn an kreyòl :

| Pwonon endefini | Egzanp |
|---|---|
| *Okenn/ Ankenn* | *M pa bezwen* **ankenn** *ladan yo.* |
| *Pyès* | *M pa bezwen* **pyès** *ladan yo* |
| *Plizyè* | *Gen anpil pwason bò la a, m gentan peche* **plizyè**. |
| *Kèk* | *ou mèt ban m* **kèk** *ladan yo.* |
| *Tout* | *Li pran* **tout** *pou li.* |
| *Youn* | *M pa pou* **youn**, *m pa pou lòt.* |
| *Lòt* | *Gen moun ki di li pati,* **lòt** *di se pa vre.* |
| *Nenpòt* | *Ou mèt ban m* **nenpòt**. |
| *Menm nan* | *M ap pran* **menm nan** *ankò.* |
| *Yon lòt* | *M pa vle sa a, ban m* **yon lòt**. |
| *Lòt la* | *M pa vle sa a, ban m* **lòt la**. |
| *Anyen* | *Mwen pa p di* **anyen**. |
| *Zòt* | **Zòt** *pa t wè si yo t ap gade l.* |
| *Pa youn* | *Li gen kat pitit,* **pa youn** *pa mete pye kote l.* |
| *(yo) chak* | *Youn pou* **yo chak**. / *Youn pou* **chak**. |
| *Nenpòt ki/ Nenpòtreki* | *M pa* **nenpòtre ki**, *non.* |
| *Kichòy* | *Matant nou voye* **kichòy** *pou nou* |
| *Pèsonn* | *M pa pè* **pèsonn**. |
| *Anpil* | *Tank ou renmen* **anpil**. |
| *Pifò* | *Li pran* **pifò**, *m pa jwenn anyen.* |
| *Kikseswa/ kikeseswa* | *Mwen pa gen pwoblèm ak* **kikseswa**. |
| *Dotyen/ ladotyen* | **Ladotyen** *ladan yo.* |

*Rem.* Plizyè pwonon endefini gen menm fòm avèk detèminan kantite yo. Diferans lan sèke detèminan kantite a akonpaye yon non alòske pwonon endefini an fè referans ak yon reyalite yo rele referan san li pa bay presizyon sou referan sa a.

Egz. *Mwen pa bezwen* **ankenn** *valiz.* (Det. Kant.)
*Mwen pa bezwen* **ankenn** *nan yo.* (Pw. end.)

**Pwonon endefini *ou* ak *yo***

Pwonon ***ou*** ak pwonon ***yo*** sèvi kòm pwonon endefini lè yo nan pozisyon sijè. Yo pa reprezante yon sijè an patikilye. Se ka tout moun, yon gwoup moun an jeneral oswa chak moun.

Egz. ***Ou*** *pa ka fè omlèt san kase ze.*
***Yo*** *pa manje chiklèt sou moun.*

## G. Pwonon nimewo

Pwonon nimewo yo se pwonon repriz yo ye. Yo esprime yon kantite fiks (youn, de, ...senkant, de san mil, elt.) oswa yon ran fiks (premye a, dezyèm nan... dizyèm nan, elt.). Konsa yo bay presizyon sou referan an.

Egz. *Nan tout panye mango a,* **dis** *sèlman ki pa pouri.*
*Pi gran pitit Leya a poko fè dan, alòske* **dezyèm nan** *gentan mache.*

## 1.5. Vèb

Yon vèb se yon mo nan lang nan ki esprime yon eta (egz. *Pòl* ***sanble*** *li malad*) oswa yon aksyon oubyen pwosè (egz. *Pòl* ***kouri***).

Aksyon ak eta vèb yo esprime yo ka konsène yon èt vivan (egz. ***Chen*** *an ap jape,* ***Pòl*** *kouri*); yon bagay kèlkonk (egz. ***Liv*** *la tonbe*); yon reyalite moun pa ka touche (***Lavi*** *pa p di w*) oswa yon nosyon kèlkonk (egz. ***Vèb la*** *se poto mitan gwoup vèb la*).

Gen yon twazyèm kategori vèb ki pa esprime ni yon aksyon, ni yon eta, men ki mache ak yon lòt vèb pou esprime modalite vèb sa a, sa vle di si reyalite vèb la esprime a se yon obligasyon, yon posiblite, yon kapasite oswa yon volonte (egz. *Si w* ***vle*** *ale, ou* ***mèt*** *ale*). Yo rele vèb sa yo **vèb modal** oswa **vèb oksilyè**. Vèb oksilyè yo kapab esprime tan ak aspè tou (cf. 1.5.3).

### 1.5.1. Fonksyon vèb yo

Vèb la se poto mitan gwoup vèb la. Men, kontrèman ak lòt lang tankou franse, an kreyòl vèb la pa obligatwa nan fraz la paske se pa sèlman vèb ki jwe wòl predika an kreyòl (cf. 5).

Egz. *Matin* ***tonbe***.
*Matin* ***bèl***.

Nan premye egzanp lan predika fraz la se yon vèb (*tonbe*), alòske nan dezyèm egzanp lan, predika a se yon adjektif (*bèl*).

Vèb yo pran tout sans yo lè yo konjige, sa vle di, yo vin pran mak pèsòn, tan, aspè ak mòd (cf. IV).

## 1.5.2. Fòm vèb kreyòl yo

An kreyòl, pifò vèb yo fini ak yon vwayèl lè yo nan fòm enfinitif, e pifò vèb ki fini ak yon vwayèl yo, fini ak vwayèl « e », « en ». Men, gen kèk vèb ki fini ak konsòn tou oubyen semi vwayèl. Lis pi ba a gen ladan l pifò tèminezon vèb yo an kreyòl.

| Tèminezon | Egzanp |
|---|---|
| *e* | manje, danse, pale, mache, pentire, jwe, pyafe, tonbe, imajine, dechire, etidye, travèse, marye, priye, vwayaje, bliye, gade, kanpe, debake, ale, kanpe, pouse, monte, rakonte, elt. |
| *en* | benyen, penyen, genyen, penpennen, defounen, trennen, bezwen, fèmen, pwomennen, moulen, konnen, frennen, tounen, retounen, renmen, elt. |
| *è* | bwè, fè, kwè, wè, refè, elt. |
| *i* | kouri, fini, kondi, mouri, reflechi, rayi, li, souri, ri, ekri, di, elt. |
| *a* | chita, resevwa, ka (fòm rakousi vèb *kapab*) |
| *an* | pran |
| *ò* | vòlò (varyasyon *vòlè*) |
| *n* | jwenn, konprann, tann, pann, vann, rann, desann, reponn, ponn, elt. |
| *t* | bat, remèt, fèt, kwit, defèt, elt. |
| *v* | viv, swiv, pouswiv, elt. |
| *y* | travay, bay, elt. |
| *b* | kapab |
| *d* | koud |

An kreyòl vèb yo pa change fòm lè yo konjige (esepte vèb *ale* ki pran fòm *prale* nan tan fiti senp). Kontrèman ak lang franse, se pa fòm vèb la

ki pral change pou endike tan, aspè ak mòd, se pito yon kategori mòfosentaksik yo rele mak tan ak aspè (cf. 1.9).

*Rem.* Vèb *bay* ka prezante sou twa fòm: *bay, ba, ban*. Men, chanjman fòm nan se pa pou esprime tan, aspè ak mòd. Chanjman an depann de plas ak fòm konpleman vèb bay la nan fraz la (cf.

### 1.5.3. Vèb oksilyè yo

Yon vèb oksilyè se yon vèb ki mache ak yon lòt vèb pou fòme yon perifraz ki esprime tan, aspè oswa modalite.

Lè vèb oksilyè a esprime aspè, li fonksyonne tankou yon mak tan ak aspè. Li esprime kòman lokitè a wè dewoulman pwosè a.
Egz. *« Solèy **fin** kouche n ap travay... !*[31] *»*

Nan egzanp sa a, mo *fin* nan, ki se rakousi vèb fini, montre aksyon *kouche* a se yon aksyon ki pase e lokitè a wè aksyon sa a nan finisman l, se yon aspè akonpli (cf. 18).

Vèb oksilyè a kapab esprime yon modalite, sa vle di jijman lokitè a sou aksyon an. Lokitè a kapab wè aksyon an kòm yon obligasyon, yon nesesite, yon posiblite, yon kapasite oswa yon volonte. Lè sa a, yo rele vèb oksilyè a **vèb modal**.

Egz. *Ou **dwe** obeyi paran w.* (obligasyon)
*Lapli **ka** tonbe jodi a.* (posiblite)
*Nou **ka** jere sitiyasyon an.* (Kapasite)

---

[31] Farah Juste ak Bob Lapierre, *Endepandans*, p. 16.

« *Ou* **mèt** *pran vwalye, kannòt, bato, ou p ap janm rive sou lorizon.*[32] » (posiblite, pèmisyon)

« *Li* **vle** *mache chache sis pou li jwenn douz.*[33] » (Volonte)

Rem. Gen vèb ki toujou oksilyè (egz. *Ou* **mèt** *vini* ; *L ap* **plede** *pale*). Gen lòt vèb, se fason yo anplwaye yo a k ap fè konnen si se yon vèb oksilyè. Menm vèb la ka kenbe premye sans li nan yon kontèks epi nan yon lòt kontèks li tounen yon vèb oksilyè lè li akonpaye yon lòt vèb ki nan mòd enfinitif.

Egz. *Mwen* **sot** *nan bal.* (Premye sans, fòm rakousi vèb *soti*)

*Mwen* **sot** *danse.* (Vèb oksilyè ki esprime aspè akonpli)

Pou vèb *konnen/konn* se fòm rakousi a ki plis sèvi kòm oksilyè vèb, men toulede fòm yo ka sèvi pou esprime premye sans vèb la.

Egz. *Mwen* **konn** *sa.* (Premye sans)
*Mwen* **konnen** *sa.*

*Mwen* **konn** *danse konpa.* (Vèb modal: kapasite pou danse)
**Mwen* **konnen** *danse konpa.*

Nan fraz « *Tout moun te* **konnen** *Pozanj te* **konn** *pale ak van* » (Dominique Batraville, *Pòtre van lan sèvolan lakansyèl*), premye vèb *konnen* an gen premye sans li e dezyèm vèb *konn* nan se yon vèb oksilyè ki mache ak vèb *pale* a pou esprime yon abitid.

[32] Josaphat-Robert Large, *Rete, kote Lamèsi*, p 11.
[33] Maximilien Laroche, *Teke*, p. 22.

## A. Kèk egzanp itilizasyon vèb oksilyè yo

| | |
|---|---|
| *Dwe* | *Ou* **dwe** *fè devwa w.* |
| *Vle* | *Li pa* **vle** *manje.* |
| *Kapab/ka* | *Mwen pa* **ka** *kwè pawòl sa a.* |
| *Konn* | *Mwen* **konn** *li kreyòl.* |
| *Fèk* | *Mwen* **fèk** *mete kòb la la a.* |
| *Fin* | *N ap* **fin** *depafini.* |
| *Mèt* | *Ou* **mèt** *fè sa w vle* |

**Rem.** Yon vèb oksilyè ka esprime plizyè aspè ak modalite. Pa egzanp, oksilyè "**konn**" nan ka esprime :

Yon abitid nan pase oubyen nan prezan.
Egz. *Jinèt se yon fi ki pwòp anpil, li* **konn** *pran nenpòt twa beny pa jou.*

Yon kapasite yon moun genyen pou l fè yon bagay.
Egz. *Mwen* **konn** *fè plizyè kalite gato.*

Yon aksyon ki repete nan pase.
Egz. *Chak jou, Jak te* **konn** *soti lekòl a pye.*

Yon bagay oswa yon sitiyasyon ki te egziste yon lè men ki pa la ankò.
Egz. *Gen yon gwoup jèn gason ki te* **konn** *vin chita sou plas la chak jou.*

## 1.6. Prepozisyon

Yon prepozisyon se yon mo nan fraz la ki fè lyen ant yon mo ak konpleman mo a oswa ant yon gwoup ak konpleman gwoup la. Kidonk, prepozisyon an sitou entwodui yon konpleman e li se potomitan gwoup prepozisyon an. Ou pa ka efase prepozisyon an nan fraz la.

Egz. *Reyinyon an ap kòmanse **a** twa zè.*

Gwoup *a twa zè* a se konpleman fraz *Reyinyon an ap kòmanse* a. Mo ***a*** a se yon prepozisyon ki entwodui gwoup konpleman fraz la.

### 1.6.1. Sans prepozisyon yo

Prepozisyon yo ka esprime plizyè lyen: tan, kote, koz, mannyè, bi, esepsyon, ran, elt.

#### A. Egzanp prepozisyon ki esprime tan

| | |
|---|---|
| *A* | *M ap rive **a** senk è.* |
| *Anvan* | *M ap rive anvan Pyè.* |
| *Aprè* | *Pyè rive **aprè** mwen.* |
| *Depi* | *M ap tann rezilta sa a **depi** senk mwa.* |
| *Pandan* | ***Pandan** tout seremoni an, Chantal ap jwe nan telefòn li.* |

#### B. Egzanp prepozisyon ki esprime yon kote

| | |
|---|---|
| *Nan* | *Depoze pen an **nan** panye a.* |
| *Anba* | *Mete kle a **anba** pòt la.* |
| *Sou* | *Mete dra **sou** kabann nan.* |
| *Devan* | *Li chita **devan** pòt la.* |
| *Dèyè* | *Li kache **dèyè** machin nan.* |
| *Lakay/ Kay / Ka* | *Mwen pral **ka** Beyatris.* |

*Rem.* Prepozisyon *nan* an gen yon varyete kote yo pwononse l *lan*. Lè sa a, fòk ou pa konfonn li ak detèminan defini *lan*.

Egz. « *Pòtre van* ***lan*** *sèvolan lakansyèl.* » (Dominique Batraville)

## C. Egzanp prepozisyon ki esprime posesyon

| | |
|---|---|
| *Pou* | *Liv sa a se* ***pou*** *mwen.* |

## D. Egzanp prepozisyon ki esprime mannyè

| | |
|---|---|
| *Avèk/ak/a* | *Mwen prale* ***ak*** *kè sote.* |
| *An* | *«Bekenn k ap preche w* ***an*** *vedèt*[34]*.»* |

## E. Egzanp prepozisyon ki esprime esepsyon

| | |
|---|---|
| *Sof* | *Tout moun pati,* ***sof*** *Jasmin.* |
| *Esepte* | *Tout pitit li yo sanble avè l,* ***esepte*** *pi piti a.* |
| *Anwetan* | *Tout machin yo bèl,* ***anwetan*** *machin ble a.* |
| *San* | *Li pati* ***san*** *manje.* |

## F. Egzanp prepozisyon ki esprime koz oswa orijin

| | |
|---|---|
| *Gras a/Grasa* | *Mwen byen* ***gras a*** *Dye.* |

---

[34] Jean-Prosper Dauphin (Beken), *Bèl konsèy.*

### G. Egzanp prepozisyon ki esprime opozisyon

| | |
|---|---|
| *kont* | *Tout sa l fè tounen* ***kont*** *li.* |
| *Malgre* | *Li kontinye jwe* ***malgre*** *lapli a.* |

### H. Egzanp prepozisyon ki esprime referans

| | |
|---|---|
| *Daprè/Dapre* | ***Dapre*** *ou menm, ki sa pou nou fè?* |
| *Devan* | *Paskal se yon gwo atis* ***devan*** *Letènèl.* |

Rem. Kontrèman ak franse, an kreyòl prepozisyon ***de*** a pa sèvi pou esprime posesyon oswa apatenans.

Egz. Franse *Le livre de Pierre.*
Kreyòl *Liv ∅ Pyè a.*

Prepozisyon ***de*** a sèvi pito pou entwodui konpleman yon vèb.

Egz. *Pale m* ***de*** *ou.*

## 1.7. Advèb

Advèb la se yon mo ki mache ak yon vèb, yon adjektif oswa yon lòt advèb pou modifye oubyen presize sans yo. Advèv la kapab mache ak tout fraz la tou pou l presize sans li. Ou kapab efase advèb la nan fraz la.

Egz. Antwàn pale **dousman**.
*Rad sa a* ***vrèman*** *bèl.*
*Mwen* ***trè*** *byen.*
***Bridsoukou****, misye parèt sou moun yo.*

Nan premye egzanp lan, advèb *dousman* an mache ak vèb *pale* a; nan dezyèm egzanp lan advèb *vrèman* an mache ak adjektif *bèl* la; nan twazyèm egzanp lan, advèb *trè* a mache ak advèb *byen* an e, nan katriyèm egzanp lan, advèb *bridsoukou* a mache ak tout fraz *Misye parèt sou moun yo* a.

Nan tout egzanp pi wo yo, si nou eseye retire advèb ki an gra yo, pa gen anyen ki deranje nan sentaks fraz la. Advèb yo pote yon diplis pou mo yo mache avèk li a, se sa k fè yo pa oblije itilize yo.

Rem. Lè advèb la akonpaye yon lòt advèb, nou pa ka efase advèb prensipal la.

Egz. *Mwen* ***trè byen.*** → *Mwen* × *byen.*
→ **Mwen trè* ×.
→ **Mwen* × ×.

Gen kèk konstriksyon kote advèb la pa akonpaye yon eleman nan fraz la ni tout fraz la. Li fòme yon sentag apa e li jwe wòl predika fraz la (cf. 5.3). Lè sa a, ou pa kapab efase l.

Egz. *Mwen* ***la.*** → **Mwen* ×.

### 1.7.1. Fòm advèb yo

Gen advèb ki gen **fòm senp**, sa vle di ki fòme ak yon sèl mo.

Egz. *Vini* ***vit.***
*Li* ***toujou*** *malad.*

Gen lòt advèb ki fòme ak plizyè mo. Yo rele yo **lokisyon advèb**

Egz. ***Vrèman vre,*** *manman m te gen rezon.*

### 1.7.2. Sans advèb yo

Advèb yo ka pote presizyon sou mannyè, tan, kote, kantite, jijman lokitè a, elt.

#### A. Egzanp advèb ki esprime mannyè

| | |
|---|---|
| *Dousman* | *Al* ***dousman.*** |
| *Vit* | *Vini* ***vit.*** |
| *Byen* | *Mwen* ***byen*** *konpoze jodi a.* |
| *Mal* | *Li fè sa* ***mal.*** |
| *Klè* | *Pale* ***klè*** *pou m konprann ou.* |
| *An chat pent* | *Li antre an chat pent, pou moun pa wè l.* |
| *An penpan* | *Lè l fi sa a abiye, li an penpan.* |
| *An zing de kontraryete* | *Misye parèt* ***an zing de kontraryete.*** |

#### B. Egzanp advèb ki esprime tan

| | |
|---|---|
| *Demen/yè/jodi a/* | ***Yè*** *m te manje diri,* ***jodi a*** *m manje mayi,* ***demen*** *m ap manje tchaka.* |
| *Talè* | ***Talè*** *m ap vini.* |
| *Lontan/nan tan lontan* | ***Lontan,*** *timoun te respekte granmoun.* |
| *Kounye a* | *Li vle yo remèt li kòb li* ***kounye a.*** |
| *Pafwa* | ***Pafwa,*** *mwen pa anvi fè lòt bagay ke dòmi.* |
| *Deja* | *« Mwen* ***deja*** *konsanti, pou n viv a de…*[35] *»* |
| *Toujou* | *« Zòrèy li* ***toujou*** *ap boudonnen.*[36] *»* |

#### C. Egzanp advèb ki esprime kote

| | |
|---|---|
| *La* | *Mwen* ***la.*** |
| *Deyò* | *« Frize* ***deyò,*** *poul monte bwa.*[37] *»* |

[35] Djakout Mizik, Ma seule folie
[36] Maurice Sixto, Ti Sentaniz
[37] Jean-claude Martineau, Flè dizè

| | |
|---|---|
| *Toupatou* | *L ap kouri* ***toupatou****, san l pa konn kote l prale.* |
| *Lòtbò* | *Mete malèt sa a* ***lòtbò****.* |
| *Devan/Douvan, dèyè* | *Vanse* ***douvan****, pa gad* ***dèyè****.* |

### D. Egzanp advèb ki esprime kantite oswa entansite

| | |
|---|---|
| *Tèlman/Sitèlman* | *« Mèt Giyòm te* ***tèlman*** *bon.*[38] *»* |
| *Pi* | *Sa a* ***pi*** *bèl !* |
| *Tan/ Tank* | ***Tan*** *l parese! /* ***Tank*** *li parese!* |
| *Tank…se tank* | ***Tank*** *yo pale l,* ***se tank*** *li fè pi mal.* |

### E. Egzanp advèb ki esprime afimasyon

| | |
|---|---|
| *Wi* | *Ou vle chante ?* ***Wi****.* |
| *Siman* | ***Siman****, moun yo gentan nan wout ap vini.* |

### F. Egzanp advèb ki esprime negasyon

| | |
|---|---|
| *Non* | ***Non****, pa travèse dlo a.* |
| *Pa* | ***Pa*** *di anyen.* |
| *Pa janm* | *« Fò w* ***pa janm*** *bliye, se ou mwen vle.*[39] *»* |
| *Pako/Poko* | *Mwen* ***pako*** *pase twal mouye nan kay la.* |
| *Pako/poko janm* | *Mwen* ***poko janm*** *ale New-York.* |
| *Pa… ankò* | ***Pa*** *fè sa* ***ankò****.* |

### G. Egzanp advèb ki esprime dout

| | |
|---|---|
| *Petèt* | ***Petèt*** *l ap fè lapli jodi a.* |

### H. Egzanp advèb ki esprime konsekans

| | |
|---|---|
| *Kidonk* | ***Kidonk****, ou pa p ka vini nan fèt la, si w malad.* |

---

[38] Jean-Claude Martineau, Flè Dizè
[39] Djakout Mizik, Septième ciel

Rem. Gen de fwa, menm mo a kapab adjektif oswa advèb ; prepozisyon oswa advèb.

Egz. *Misye se yon **bon** moun.* / *Manje a santi **bon**.*

*Li chita **devan** pòt la.* / *Li renmen chita **devan**.*

Men kijan nou ka rive fè diferans lan :

Adjektif la toujou akonpaye yon non oswa yon pwonon pou l konplete sans li, alòske advèb yo pa janm akonpaye yon non. Nan premye egzanp lan, mo ***bon*** ki nan premye fraz la se yon adjektif paske li akonpaye non ***moun*** nan e li presize sans non sa a. Nan dezyèm fraz premye egzanp lan ***bon*** se yon advèb ki bay presizyon sou vèb ***santi*** a.

Prepozisyon yo toujou fè lyen ant de mo, alòske advèb yo pa janm fè lyen ant de mo. Nan premye fraz dezyèm egzanp lan, mo ***devan*** an se yon prepozisyon ki fè lyen ant mo ***chita*** a ak mo ***pòt*** la. Nan dezyèm fraz dezyèm egzanp la, mo ***devan*** an se yon advèb ki bay presizyon sou vèb ***chita*** a.

## 1.8. Konjonksyon

Yon konjonksyon se yon eleman ki kreye yon lyen ant de inite sentaksik. Se kapab de mo, de gwoup mo, de fraz, oubyen yon sibòdone ak fraz anchasant lan. Lè konjonksyon an fome ak plizyè mo, yo rele l **lokisyon konjonksyon**.

Gen de kategori konjonksyon : **kowòdonan** yo ak **sibòdonan** yo.

### 1.8.1. Kowòdonan yo

Kowòdonan yo kreye yon lyen lojik ant de inite sentaksik ki kòtakòt (de mo, de gwoup oswa de fraz sentaksik). Nan ka de fraz kowòdone, de inite sa yo granmoun tèt yo, men gen yon sans ki ini yo. Sans sa a kapab yon opozisyon, yon adisyon, yon restriksyon, yon diferans, yon chwa, de bagay ki fèt youn apre lòt, elt. Se sans kowòdonan an menm ki esprime sans lyen lojik ki genyen ant de inite yo.

Gen de kategori mo ki jwe wòl kowòdonan. Premye kategori a se **konjonksyon kowòdinasyon** yo, ki se ***men***, ***oubyen/oswa/ou sinon/osnon***, ***se swa... oubyen***, ***e***, ***avèk/ak/a***, ***donk/kidonk***, ***ni...ni***. Dezyèm kategori a se kèk advèb ki jwe wòl kowòdonan, yo rele yo **advèb kowòdonan**. Se advèb tankou ***poutan/e poutan***, ***alòs***, ***dayè***, **epi**, elt.

Gen kowòdonan ki ka kowòdone plis pase de inite sentaksik (egz. ***Ni*** *Jan,* ***ni*** *Mari,* ***ni*** *Pyè pa vin travay jodi a).*

#### A. Kèk egzanp itilizasyon kowòdonan yo

| | |
|---|---|
| *Men* | *« Syèl la te sanble lou,* **men** *nyaj yo pa t fè wonnpòt.*[40] *»* |
| *Oubyen* | *W ap fè manje a,* **oubyen** *w ap bale kay la?* |
| *Oswa* | *W ap fè manje a,* **oswa** *w ap bale kay la?* |
| *Swa...swa* | ***Swa*** *w ap fè manje a,* ***swa*** *w ap bale kay la.* |
| *Swa...oswa* | ***Swa*** *w ap fè manje a* ***oswa*** *w ap bale kay la.* |
| *Swa...oubyen* | ***Swa*** *w ap fè manje a* ***oubyen*** *w ap bale kay la.* |
| *E* | *Li vle fè m pè,* **e** *m konen mwen p ap pran presyon.* |

[40] Baudelaine Pierre, *Testaman*, p. 9

| | |
|---|---|
| *Epi/epitou* | *Li pran valiz li **epi** li al fè wout li. (aksyon youn apre lòt)* |
| | *Ou di w grangou **epi** ou pa vle manje. (kontradiksyon)* |
| | *Ou di w grangou **epitou** ou pa vle manje. (kontradiksyon)* |
| *Alòs* | *Ou vle ale, **alòs** m pa ka fòse w rete.* |
| *Epoutan* | *Ou di ou rele m **epoutan** m pa tande w.* |

Rem. An kreyòl, lokisyon konjonksyon ni…ni kapab esprime yon lyen negatif oswa yon lyen pozitif.

Egz.

Negatif : *Li pa **ni** etidye leson l, **ni** fè devwa l.*

Pozitif : *« **Ni** ou, **ni** mwen, nou te gen zèl. »*
*(Yole Derose, Lontan, lontan)*

*W ap pèdi **ni** sak **ni** krab.*

## 1.8.2. Sibòdonan yo

Sibòdonan yo entwodui yon fraz sibòdone. Yo kreye yon lyen depandans ant fraz anchasant lan ak fraz sibòdone ki depann de fraz anchasant lan (cf 10.4).

Mo ki jwe wòl sibòdonan yo se konjonksyon sibòdinasyon, pwonon relatif, pwonon kesyon ak kèk advèb kesyon.

## A. Kèk egzanp itilizasyon Sibòdonan yo

| | |
|---|---|
| *Paske* | *Li pa prale nan fèt la* ***paske*** *li pa vle kwaze ak Janèt.* |
| *Ki* | *Pa achte zaboka* ***ki*** *fin pouri a.* |
| *Kisa* | *M ap tande* ***kisa*** *li pral di.* |
| *Apre* | *Lave asyèt la* ***apre*** *ou fin manje.* |
| *Kote/kot* | *«Nan fon lakou a* ***kot*** *Leya te rete a...*[41] *»* |
| *Lè* | *«* ***Lè*** *m pale, ou fè kòmsi ou pa tande*[42] *»* |
| *Kòmsi* | *« Lè m pale, ou fè* ***kòmsi*** *ou pa tande*[43] *»* |
| *Kòm* | ***Kòm*** *li pa ka ale, li voye pitit li.* |
| *Si* | *«* ***Si*** *m te gen pou m rekòmanse, mwen t ap di w li san ezite* [44]*»* |
| *Jan* | *« Sonje* ***jan*** *ti lanmou nou te bèl* [45]*»* |
| *Piske* | ***Piske*** *tout moun pa kwè w, ba yo prèv.* |
| *Kijan* | *« M ap mande* ***kijan*** *n santi n…* [46]*»* |
| *Pou* | *Jwe* ***pou*** *w genyen.* |
| *Jan…konsa* | ***Jan*** *l janti a,* ***konsa*** *l move tou.* |

***Rem.*** An kreyòl, ***pou*** kapap konjonksyon sibòdinasyon oswa prepozisyon.

**Egz.** *Jilyèn ap etidye* ***pou*** *l ka pase.* (Konjonksyon sibòdinasyon)
*Pran valiz la* ***pou*** *mwen.* (Prepozisyon)

---

[41] Maurice Sixto, *Leya Kokoye*
[42] Djakout mizik, *Septième ciel*
[43] Djakout mizik, *Septième ciel*
[44] Djakout Mizik, *Ma seule folie*
[45] Djakout mizik, *Septième ciel*
[46] Kanpèch, *Pitye pou timoun yo*

## 1.9. Mak tan ak aspè (MTA)

An kreyòl gen plizyè mo ak espresyon, wòl yo nan lang nan se bay enfòmasyon sou ki moman aksyon y ap pale de li a pase, epi sou ki aspè moun k ap pale a wè dewoulman aksyon an oswa pwosè a. Yo rele mo sa yo ***mak tan ak aspè***.

*Rem.* Kategori mo sa yo, nou rele yo mak tan ak aspè olye nou rele yo *dezinans vèb* paske yo pa sèvi sèlman nan konjigezon. Yo mache ak fraz san vèb epi ak tout kalite predika nou jwenn an kreyòl. Si n pran egzanp fraz « ***Nou nan yon move pozisyon*** ». Se yon fraz kote predika a se pa yon vèb, men se yon gwoup prepozisyon ki mache ak prepozisyon **nan** (***nan yon move pozisyon***). Avèk mak tan ak aspè yo, fraz sa a ka tounen:

Egz. *Nou **te** nan yon move pozisyon*
*Nou **ta** nan yon move pozisyon*
*Nou **ap** nan yon move pozisyon*
*Nou **pral** nan yon move pozisyon*
*Nou **t ava** nan yon move pozisyon*
elt.

E se konsa pou tout kalite predika nou jwenn an kreyòl.

### 1.9.1. Lis mak tan ak aspè yo

Men mak tan ak aspè nou jwenn an kreyòl yo ak sa yo esprime:

***Ape/ap*** Esprime yon aksyon k ap dewoule (prezan kontinye) oubyen ki gen pou l fèt (fiti senp).

Egz. *Pa fè bri, m* **ap tande** *yon nouvèl.* (prezan kontinye)
*Tann mwen, m* **ap vini**. (Fiti senp)

***Te***

Esprime yon aksyon pase. Nou jwenn li nan tan pase senp.
**Egz.** *Yè, m* **te tande** *nouvèl la.* (pase senp)

***Te ap (T ap)***

Esprime yon aksyon k ap dewoule nan pase (pase kontinye) oswa tan kondisyonèl pase.

**Egz.** *Mwen* **t ap tande** *yon nouvèl lè li parèt la.* (pase kontinye)
*Si m te byen etidye mwen* **t ap pase**. (Kondisyonèl pase)

***Ap/a /va/ava***

Esprime yon aksyon ki gen pou l fèt. Nou jwenn yo nan tan fiti senp.

**Egz.** *M* **ap achte** *liv la pou ou.*
*M* **a achte** *liv la pou ou.*
*Mwen* **va achte** *liv la pou ou.*
*M* **ava achte** *liv la pou ou.*

***pral/apral***

Esprime yon aksyon ki pral fèt tousuit. Nou jwenn li nan tan fiti pwòch.

**Egz.** *Mwen* **pral tande** *nouvèl.*
*M* **apral tande** *nouvèl.*

*Te ava (T ava)/Te apral (T apral)* Esprime yon aksyon ki t apral fèt nan tan pase parapò ak yon lòt aksyon ki te deja pase. Nou jwenn yo nan tan fiti pase.

**Egz.** *Mwen* ***t apral ba*** *ou li, men ou te gentan ale.*
*M* ***t ava*** *al kondi w, men, mwen pa abiye.*

*Ta* Esprime yon kondisyon, yon posiblite, yon swèt oubyen yon anvi. Nou jwenn li nan tan kondisyonèl prezan.

**Egz.** *Mwen* ***ta bwè*** *yon ti dlo.*
*Si w te vle ou* ***ta ban m*** *yon ti dlo.*

*An nou (Ann)* Esprime yon lòd, oubyen yon demann moun k ap fè l la enplike ladan tou. Moun k ap pale a wè aksyon an nan kòmansman l. Nou jwenn li nan premye pèsòn pliryèl tan enperatif.

**Egz.** ***An nou*** *fè devwa a.*

Rem. Gen kèk mo, ak kèk gwoup mo ki fèt ak vèb oksilyè yo ki esprime aspè pwosè yo tou. (cf. 1.5.3)

Egz. *Mwen* ***fèk fin*** *manje.* (aspè akonpli)
*Mwen* ***plede*** *manje.* (aspè iteratif)

Lè se plizyè mo ki esprime aspè a, yo rele gwoup mo sa a ***lokisyon aspè***.

Tan konjigezon yo ak sans yon seri vèb konn esprime aspè pwosè a tou.

## 2. GWOUP SENTAKSIK YO

Yon gwoup sentaksik se yon inite sentaksik ki fòme ak plizyè mo e ki gen yon fonksyon nan fraz la parapò ak lòt gwoup ki nan fraz la. Ou ka di **gwoup sentaksik** oswa **sentag**. Nan gwoup la, gen yon mo ki se **potomitan** gwoup la e lòt mo ki nan gwoup la se **espansyon** mo sa a.

Gwoup la pote non mo ki se potomitan l lan. Pa egzanp si se yon non ki potomitan gwoup la, se yon gwoup non, si se yon adjektif, se yon gwoup adjektif, elt. Nou pral analize senk kalite gwoup sentaksik yo : gwoup non an, gwoup vèb la, gwoup adjektif la, gwoup advèb la ak gwoup prepozisyon an.

### 2.1. Gwoup non an (GN)

Gwoup non an gen ladan l yon non, ki se potomitan gwoup non an, yon detèminan non ak yon konpleman non.

Egz. ***Timoun yo*** *ap jwe.*

Gwoup *Timoun yo* a se yon gwoup non ki fòme ak non *Timoun*, ki se potomitan gwoup la epi detèminan non *yo.*

### 2.1.1. Gwoup non san detèminan

Gen yon seri fraz kote gwoup non an pa gen detèminan ladan l. Se sitou nan pwovèb ak nan kèk espresyon nou jwenn fraz sa yo.

Egz. ***Chen*** *bwè dlo, li di : «Pa w ki pa w!*[47]*»* (olye de *Chen an*)
***Lavi*** *pa p di w ! (olye de Lavi a)*
*« **Moun** kanpe sou de ran.*[48] *» (olye de Moun yo)*

### 2.1.2. Konpleman non an

Dèfwa, nan gwoup non an, gen yon enfòmasyon ki vin bay plis detay oswa plis presizyon sou non an. Yo rele l *konpleman non an* paske li la pou konplete non an. Konpleman non an se espansyon non an. Pa egzanp, nan fraz : « *Pran goblè a pou mwen* », gwoup non an se **goblè a**. Men, si w vle bay plis presizyon sou ki goblè ekzakteman w ap pale, ou ka di :

*Pran* ***goblè Natacha a*** *pou mwen.*
*Pran* ***goblè jòn nan*** *pou mwen.*
*Pran* ***goblè ki sou tab la*** *pou mwen.*
*Pran* ***goblè an katon an*** *pou mwen.*

[47] Pwovèb ayisyen
[48] Belo, Deblozay

Nou wè nan egzanp sa yo, konpleman non an kapab :

1) yon lòt non oswa yon lòt gwoup non (*Natacha*)
2) yon adjektif oswa yon gwoup adjektif (*jòn*)
3) yon sibòdone relatif (*ki sou tab la*)
4) Yon gwoup prepozisyon (*an katon*)

Gen ka kote konpleman non an se yon gwoup enfinitif.

Egz. ***Afè <u>manje anpil</u> la** se metye misye.*

### 2.1.3. Fonksyon gwoup non an nan fraz la

Gwoup non an ka gen plizyè fonksyon nan fraz la :

| **<u>Fonksyon</u>** | **<u>Egzanp</u>** |
|---|---|
| Sijè | ***Machin nan** mache byen.* |
| Atribi sijè a | *"Choukoun se **yon marabou**[49]."* |
| Konpleman dirèk vèb la | *M ap achte **yon gwo kaye**.* |
| Atribi konpleman dirèk la | *Yo pran m pou **yon egare**.* |
| Konpleman non an | *Vil **Jakmèl** gen anpil aktivite.* |
| Konpleman prezantatif la | *Men **bon zen** !* |
| Konpleman pwonon an | *Mwen, **tilandenng**, y ap jwenn avè m !* |
| Konpleman fraz la | ***Maten an**, mwen pa leve byen.* |

## 2.2. Gwoup vèb la (GV)

Gwoup vèb la se yon gwoup sentaksik ki gen yon vèb ki konjige kòm potomitan l. Vèb potomitan an ka gen plizyè kalite espansyon ki konplete l. Se kapab yon konpleman vèb (konpleman dirèk oswa konpleman endirèk), yon modifikatè (advèb), yon atribi sijè oswa yon atribi konpleman an. Konsa tou, gwoup vèb la ka gen vèb la sèlman san espansyon.

---

[49] Oswald Durand, *Choucoune* (1896). Men kouman li te ekri nan tèks orijinal la : « Choucoun' cé yon marabout. »

Egz.

| | |
|---|---|
| *Matin* ***manje.*** | (GV : vèb *manje*, san ankenn espansyon) |
| *Matin* ***manje diri.*** | (GV: vèb *manje* + yon espansyon ki fòme ak GN *diri*, ki se konpleman dirèk vèb la) |
| *Matin* ***manje ak men l.*** | (GV: vèb *manje* + yon espansyon ki fòme ak GPrep *ak men l*, ki se konpleman endirèk vèb la) |
| *Matin* ***manje byen.*** | (GV: vèb *manje* + yon espansyon ki se Adv *byen*) |
| *Matin* ***sanble yon gran manjè.*** | (GV: vèb atribitif *sanble* + yon espansyon ki fòme ak GN *yon gran manjè*, ki se atribi sijè a) |
| *M* ***twouve Matin saf.*** | (GV: Vèb *twouve* + de espansyon: N *Matin*, ki se konpleman dirèk vèb la ak Adj *Saf*, ki se atribi konpleman an) |

## 2.2.1. Konpleman dirèk vèb la

Lè gwoup konpleman an konplete vèb la san l pa sèvi ak yon prepozisyon, li se yon konpleman dirèk. Pou w idantifye konpleman dirèk vèb la, ou ka poze kesyon *Kisa?* oswa *Kiyès?* apre vèb la. Repons lan se konpleman dirèk vèb la.

Egz. *Janin achte* ***mango.***

Kesyon :*Janin achte kisa?* / Repons : *Mango.*

### 2.2.2. Konpleman endirèk vèb la

Konpleman endirèk la konplete vèb la avèk èd yon prepozisyon. Pou w idantifye konpleman endirèk vèb la, ou ka poze kesyon *prepozisyon an + Kisa?* Oswa *prepozisyon an + Kiyès?* apre vèb la. Repons lan se konpleman endirèk vèb la. Pa egzanp, si prepozisyon an se "avèk", kesyon an ap: *avèk kisa? / avèk kiyès?*

Egz. *Janin achte* ***ak kòb li.***

Kesyon : *Janin achte ak kisa?* / Repons : *ak kòb li.*

Konpleman endirèk vèb la kapab tou yon gwoup advèb yo rele **konpleman advèbyal**. Lè konpleman endirèk vèb la se yon gwoup advèb, ou ka sèvi ak kèk manipilasyon sentaksik pou idantifye l (cf. 14).

Egz. *Janin pati* ***lontan.***
*Vin* ***isit.***

Yon vèb kapab gen alafwa yon konpleman dirèk ak yon konpleman endirèk.

Egz. *Janin achte* ***mango pou Pòl.***

Kesyon : Janin achte kisa? / *Mango.* (konpleman dirèk)

Janin achte pou kiyès? / *Pou pòl.* (konpleman endirèk)

*Rem.* Kontrèman ak lang franse kote ou pa ka deplase konpleman vèb la, an kreyòl ou kapab deplase konpleman vèb la, kit se yon konpleman dirèk, kit se yon konpleman endirèk. Yo deplase konpleman yo vle mete aksan sou li a nan kòmansman fraz la.

Egz.

*Janin achte mango.* → *Mango Janin achte.*

*Janin achte mango pou Pòl.* → *Mango Janin achte pou Pòl.*
*Pou Pòl Janin achte mango.*

(cf. 9.3.1 H)

### 2.2.3. Fonksyon gwoup vèb la nan fraz la

Sèl fonksyon gwoup vèb la nan fraz la se predika.

Egz. *Machin nan* ***mache byen.***

*Rem.* Pa konfonn gwoup enfinitif la (Genf) ak gwoup vèb la (GV). Pa egzanp, gwoup enfinitif la ka jwe wòl sijè nan fraz la, alòske gwoup vèb la toujou gen fonksyon predika e li toujou konjige.

Egz. *Naje bon pou lasante.* *Naje*( = Genf /Sijè)
*M ap naje.* (*ap naje* = GV/ Predika )

## 2.3. Gwoup adjektif la (GAdj)

Gwoup adjektif la se yon gwoup sentaksik ki gen yon adjektif kòm potomitan l. Gwoup adjektif la ka fòme avèk yon adjektif sèlman toukòm li ka fòme ak yon adjektif plis yon espansyon. Espansyon an kapab yon advèb modifikatè oswa yon konpleman adjektif (KAdj).

Egz. *Mwen* **kontan.** (GAdj = Adj *kontan*)
*Mwen* **kontan anpil.** (GAdj = Adj *kontan* + Adv modifikatè *anpil*)
*Mwen* **kontan wè ou.** (GAdj = Adj *kontan* + KAdj *wè ou*)

### 2.3.1. Fonksyon gwoup adjektif la nan fraz la

Gwoup adjektif la kapab jwe wòl konpleman non, predika, atribi sijè oswa atribi konpleman dirèk.

Egz. *Pran chemiz* **ble pal** *la.* (GAdj = Konpleman non *chemiz* lan)
*Mwen* **kontan.** (GAdj = Predika fraz la)
*Ou genlè* **fache.** (GAdj = Atribi sijè *ou* a)
*Mwen twouve Andre* **janti anpil.** (GAdj = Atribi konpleman dirèk *Andre*)

## 2.4. Gwoup advèb la (GAdv)

Gwoup advèb la se yon gwoup sentaksik ki gen yon advèb kòm potomitan l. Pi souvan, gwoup advèb la fòme ak yon advèb sèlman. Kèk fwa advèb la ka gen yon konpleman advèb adwat li. Agoch li ka gen yon lòt advèb modifikatè ki akonpaye l kòm espansyon oswa yon prepozisyon ki entwodui advèb la.

Egz. *Mwen* **byen.** (GAdv san espansyon)

| | |
|---|---|
| *Mwen* ***trè byen.*** | GAdv avèk advèb modifikatè *trè* kòm espansyon) |
| ***Depi lontan,*** *mwen konn istwa sa a.* | (GAdv avèk prepozisyon *depi* ki entwodui l) |
| *Erezman* ***pou li,*** *tout bagay pase byen.* | (Gadv avèk konpleman advèb *pou li* kòm espansyon) |

### 2.4.1. Fonksyon gwoup advèb la nan fraz la

Gwoup advèb la ka jwe wòl modifikatè (pou yon vèb, yon adjektif oswa yon lòt advèb), konpleman endirèk, konpleman fraz, predika ak kowòdonan.

| | | |
|---|---|---|
| Egz. | *Machin nan mache* ***byen.*** | (Modifikatè vèb *mache*) |
| | *Syèl la* ***vrèman*** *bèl aswè a.* | (Modifikatè adjektif *bèl*) |
| | *Mwen* ***trè*** *byen.* | (Modifikatè advèb *byen*) |
| | *Li fini* ***lontan.*** | (Konpleman endirèk vèb *fini*) |
| | ***Trapde,*** *timoun yo fini devwa a.* | (Konpleman fraz) |
| | *Mwen* ***byen.*** | (Predika fraz la) |
| | *Li bò kote m nan,* ***epi*** *m pa wè l.* | (Kowòdonan) |

## 2.5. Gwoup prepozisyon an (GPrep)

Gwoup prepozisyon an se yon gwoup sentaksik ki gen yon prepozisyon kòm potomitan l. Prepozisyon an toujou gen yon espansyon ki se konpleman li entwodui a. Espansyon sa a kapab yon gwoup non, yon gwoup enfinitif, oswa yon pwonon.

Egz. *Mete l* ***sou tab la.*** (GPrep = Prep *sou* + GN *tab la*)

*Li fè jounen* ***san manje.*** (GPrep = Prep *san* + Genf *manje*)

*Pale m* ***de ou.*** (GPrep = Prep *de* + Pw *ou*)

### 2.5.1. Fonksyon gwoup prepozisyon an nan fraz la

Gwoup prepozisyon an ka jwe wòl konpleman fraz (KF), konpleman non (KN), konpleman adjektif KAdj), konpleman endirèk vèb (Kend), atribi konpleman dirèk vèb (AtrKD) ak modifikatè (Mod).

Egz. « ***Avan w bat je w,*** *li lage w nan fènwa.*[50] »
(KF)

*Misye se yon bourik* ***an bwa.***
(KN)

*Dlo bon* ***pou lasante.***
(KAdj)

*Pale m* ***de ou.***
(KEnd)

---

[50] *G7, Lè w damou*

« *Pa pran m* **pou yon enbesil.**[51] »
(AtrKD)

*Ale* **ak kè kontan.**
(Mod)

[51] Riské, *Zanmi*

# 3. Fraz la

Yon fraz se yon mo, yon gwoup mo oswa plizyè gwoup mo ansanm ki bay yon enfòmasyon ki konplè e ki gen sans nan yon lang.

Chak grenn mo ki nan yon fraz fè pati yon kategori mòfosentaksik. Youn oubyen plizyè mo fòme yon gwoup sentaksik epi gwoup sentaksik yo mete ansanm pou fòme yon fraz. Chak gwoup yo gen yon wòl oswa yon fonksyon nan fraz la parapò ak lòt gwoup ki nan fraz la.

Syans ki la pou etidye règ sou jan yo konstwi fraz nan yon lang, se sentaks. Sentaks la dekri eleman ki nan fraz la, wòl yo ak plas yo nan fraz la.

## 3.1. Eleman ki fòme yon fraz

Nan tout fraz gen de gwoup ki pa ka pa la, se **Gwoup Sijè** a ak **Gwoup Predika** a.

Egz. *Lavi a bèl.*

Nan egzanp pi wo a, *lavi a* se gwoup sijè a, *bèl* se predika a. Modèl sa a se baz konstriksyon fraz an kreyòl.

Gen yon twazyèm gwoup ki pa obligatwa nan fraz la, li ka la, li ka pa la. Se **Gwoup konpleman fraz** la.

Egz. *Lavi a bèl* ***lè ou bò kote m.***

Rem. Gen kèk fraz ki pa suiv modèl sa a. Yo rele yo **fraz ki gen yon konstriksyon apa**. Nou pa ka sèvi ak modèl pi wo a pou nou analize yo (cf. 7).

## 4. Sijè fraz la

Sijè fraz la se sa y ap pale de li a, se kapab yon moun, yon bèt oubyen yon bagay kèlkonk. Sou plan enonsyasyon, sijè a se **tèm** nan. Pou w ka idantifye sijè a, ou ka poze kesyon sa a : *Sou kisa (sou kiyès) y ap pale ?* Repons ou jwenn nan se sijè a. Lòt fason ou ka sèvi pou idantifye sijè a nan fraz la se lè w sèvi ak manipilasyon sentaksik yo (cf. 14).

Gen twa eleman ki ka okipe pozisyon sijè nan fraz la :

1) yon non oswa yon gwoup non

Egz. ***Jàn*** *pa la.*
***Machin nan*** *pa vle demare.*

2) yon pwonon

Egz. ***Li*** *pa vini.*
***Tout*** *vle antre ansanm.*

3) yon gwoup enfinitif

Egz. ***Manje*** *se yon bon bagay.*

### 4.1. Lè sijè a se yon non oswa yon gwoup non

Non yo ak gwoup non yo ka jwe wòl sijè nan fraz la.

Egz. ***Antwàn*** *ap jwe boul.*
***Lekòl timoun yo*** *pa ouvri jodi a.*

## 4.2. Lè sijè a se yon pwonon

Sijè fraz la kapab yon pwonon pèsonèl, yon pwonon posesif, yon pwonon demonstratif, yon pwonon kesyon, yon pwonon endefini, yon pwonon nimewo.

Egz. ***Mwen*** *pral fè mache.* / ***Li*** *ap vini.* / ***Nou*** *pa prale.* (Pwonon pèsonèl)

***Pa m nan*** *ap pi bèl.* / ***Pa yo a*** *kase.* / ***Pa l la*** *pa jòn.* (Pwonon posesif)

***Sa a*** *pa bon.* / ***Sila a*** *se pou Nadya.* / ***Sa yo*** *pa menm jan an.* (Pwonon demonstratif)

***Kiyès ki*** *dakò?* / ***Kisa ki*** *pase?* (Pwonon kesyon)

***Pèsonn*** *pa vini.* / ***Anyen*** *pa deranje.* (Pwonon endefini)

***Premye a*** *pa byen fèt.* (Pwonon nimewo)

## 4.3. Lè sijè a se yon gwoup enfinitif

Sijè fraz la kapab yon gwoup enfinitif, sa vle di potomitan gwoup sijè a se yon vèb ki pa konjige.

Egz. ***Ri*** *bon pou lasante.*
***Ri anpil*** *bon pou lasante.*
« ***Bay piti*** *pa chich.*[52] »
« ***Envesti nan timoun yo*** *se envesti nan Ayiti.*[53] »

[52] Pwovèb ayisyen.

# 5. Predika fraz la

Predika a se enfòmasyon yo bay sou sijè a, sa yo di sou li a. Sou plan enonsyasyon, sijè a se tèm nan e predika a, se **pwopo** a, sa yo di sou sijè a. An kreyòl, predika a kapab yon vèb oswa yon gwoup vèb ; yon adjektif oswa yon gwoup adjektif ; yon advèb oswa yon gwoup advèb ; yon gwoup prepozisyon ; yon non oswa yon gwoup non.

## 5.1. Lè predika a se yon vèb oswa yon gwoup vèb

Nan pifò ka, predika fraz la se yon vèb oubyen yon gwoup vèb.

Egz. « *Bèt jennen* ***mòde.***[54] » (Vèb)
*Janin* ***achte mango fransik.*** (Gwoup vèb)

## 5.2. Lè predika a se yon adjektif oswa yon gwoup adjektif

An kreyòl, adjektif yo ak gwoup adjektif yo ka jwe wòl predika nan fraz la.

Egz. *Lalin nan* ***bèl.***
*Beton an* ***cho.***

Predika adjektif yo konpòte yo tankou predika vèb yo. Yo ka pote mak tan ak aspè (MTA).

Egz. *Fèt la* ***pral bèl.*** / *Fèt la* ***te bèl.*** / *Fèt la* ***ta bèl.***
« *Si lanmè* ***te fou,*** *mwen Ayisyen m* ***t ap pi fou*** *pase l.*[55] »

---

[53] Ti Will, *Ede yo.*
[54] Pwovèb ayisyen.
[55] Georges Castera, *Gout pa gout*, p. 66

### 5.3. Lè predika a se yon advèb oswa yon gwoup advèb

Gen plizyè advèb ki ka jwe wòl predika nan fraz la.

Egz. *Li* ***la****.*
*Manje a* ***anpil****.*
«*De* ***pa twòp****.*[56]»

### 5.4. Lè predika a se yon prepozisyon oswa yon gwoup prepozisyon

Predika fraz la kapab yon prepozisyon oubyen yon gwoup prepozisyon.

Egz. *Li* ***sou tab la****.*
*Kle a* ***dèyè pòt la****.*
*Tout kòb la* ***nan pòch mwen****.*

### 5.5. Lè predika a se yon non oswa yon gwoup non

Gen ka kote predika fraz la se yon non oubyen yon gwoup non. Nan ka sa yo, non an konpòte l tankou yon vèb, li ka mache ak MTA.

Egz. Janjan **mizisyen** nèt.
*Ou* ***bannann*** *!*
*W ap* ***Danyèl*** *mwen.*
*Mwen pa* ***moun*** *Pòtoprens.*

Nan premye egzanp lan, non mizisyen an, ki se yon non metye, se predika fraz la. Nan dezyèm egzanp lan, non *bannann* nan fonksyone tankou yon vèb, se kòmsi ou te di : *Ou chire!* Nan twazyèm egzanp lan, non pwòp *Danyèl* la fonksyone tankou yon vèb. Li menm gen yon mak

[56] Pwovèb ayisyen.

tan *ap* ak yon konpleman dirèk *mwen*. Se kòmsi ou te di : *W ap fè mwen sa Danyèl ta fè*. Nan katriyèm egzanp lan, non *moun* nan jwe wòl predika fraz la (cf. 23.2 *Rem.*).

## 6. Konpleman fraz la

Gwoup konpleman fraz la se yon gwoup ki presize nan ki sikonstans sa ki di nan fraz la fèt. Se pa yon eleman obligatwa nan fraz la, se yon diplis. Ou kapab elimine l, ou ka deplase l san sans fraz la pa deranje.

| | | |
|---|---|---|
| Egz. | ***Demen**, mwen pral konpoze **nan lekòl la**.* | |
| | *Mwen pral konpoze **nan lekòl la demen**.* | (deplasman) |
| | ***Nan lekòl la** mwen pral konpoze **demen**.* | (deplasman) |
| | × *Mwen pral konpoze* × | (efasman) |

### 6.1. Sa konpleman fraz la esprime

Gwoup konpleman fraz la ka bay presizyon sou :

| | |
|---|---|
| *Ki kote* | *Pyè manje diri **nan restoran**.* |
| *Ki lè (tan)* | *Pyè manje diri **chak jou**.* |
| *Pou ki rezon* | *Pyè manje diri **pou l ka gra**.* |

Yon sèl fraz kapab genyen youn oubyen plizyè konpleman fraz ladan l.

Egz. ***Chak jou**, Pyè manje diri **nan restoran pou l ka gra**.*

### 6.2. Fraz minimal

Yon fraz minimal se yon fraz ki genyen gwoup sijè a ak gwoup predika a sèlman ladan l san ankenn konpleman. Se enfòmasyon esansyèl la. Ou

pa ka retire ankenn eleman nan fraz minimal la san w pa deranje sans fraz la.

Nan fraz « *Chak jou, Pyè manje diri nan restoran pou l ka gra* » a, enfòmasyon esansyèl la se « *Pyè manje diri.* » Se fraz minimal la, san ankenn konpleman fraz.

## 6.3. Plas konpleman fraz la

Gwoup konpleman fraz la ka plase anvan oswa apre fraz minimal la. Konsa tou li ka plase ant gwoup sijè a ak gwoup predika a.

Egz. *Jinèt al travay* ***chak jou.***
***Chak jou****, Jinèt al travay.*
*Jinèt,* ***chak jou*** *l al travay.*

Lè konpleman fraz la plase anvan fraz minimal la, an jeneral, li gen yon vigil apre l (egz. 2). Lè konpleman fraz la plase nan mitan gwoup sijè a ak gwoup predika a, gen yon pwonon repriz ki ajoute anvan predika a (pwonon « l/li » nan egz.3 a).

## 6.4. Gwoup ki jwe wòl konpleman fraz

Men gwoup ki ka jwe wòl konpleman fraz :

| | |
|---|---|
| Gwoup non (GN) | *L ap pati* ***aswè a.*** |
| Gwoup prepozisyon (Gprep) | *L ap pati* ***a minui.*** |
| Gwoup advèb (GAdv) | *L ap pati* ***demen.*** |
| Sibòdone konpleman fraz (GSibKF) | *L ap pati* ***kou midi sonnen.*** |

# 7. Fraz ki gen yon konstriksyon apa

Gen yon seri fraz ki pa konstwi menmjan ak fraz modèl la ki swiv lòd *sijè + predika (+ konpleman fraz)*. Fraz ki gen yon konstriksyon apa yo ka prezante sou twa fòm: avèk yon prezantatif, avèk yon vèb enfinitif kòm potomitan fraz la oubyen san predika.

## 7.1. Fraz avèk prezantatif

Fraz avèk prezantatif yo kòmanse avèk yon mo ki kòm ap entwodui oubyen prezante sa ki pral di a, se pou sa yo rele mo sa yo prezantatif. Enfòmasyon prezantatif la prezante a se espansyon prezantatif la ki gen fonksyon konpleman prezantatif la.

Fraz ak prezantatif yo konstwi sou modèl sa a : **Prezantatif + Konpleman prezantatif**

Senk prezantatif yo sèvi an kreyòl yo se **men, apa, genyen (oubyen fòm rakousi *gen*), se,** epi **vwala.**

### 7.1.1. Prezantatif *Men*

Prezantatif men an ka entwodui yon gwoup non, yon pwonon oswa yon pwopozisyon.

Egz. *« **Men** moun yo.[57] »* (konpleman prezantatif: GN *moun yo*)
*« **Men** nou ! »* (konpleman prezantatif: pwonon *nou*)
*« **Men** sa m t ap di w la. »* (konpleman prezantatif: pwopozisyon *sa m t ap di w la*)

[57] Boukman Eksperyans, 1992

**Rem.** Pa konfonn *men* prezantatif ak *men* konjonksyon kowòdinasyon ki fè lyen ant de fraz kowòdone.

**Egz.** ***Men*** *kaye a.*
(Prezantatif)

*Li pran kaye a* ***men*** *li pa ekri anyen ladan l.*
(Kowòdonan)

### 7.1.2. Prezantatif *Apa*

Prezantatif apa a ka entwodui yon gwoup non, yon pwonon oswa yon pwopozisyon.

**Egz.** ***Apa*** *liv la.* (konpleman prezantatif: GN *liv la*)
***Apa*** *li.* (konpleman prezantatif: pwonon *li*)
***Apa*** *m ap vini.* (konpleman prezantatif: pwopozisyon *m ap vini*)

### 7.1.3. Prezantatif *Genyen/Gen*

Prezantatif *genyen* an ka entwodui yon gwoup non, yon pwonon, yon pwopozisyon oswa yon gwoup enfinitif.

**Egz.** ***Gen*** *anpil moun.* (Konpleman prezantatif : GN *anpil moun*)
***Gen*** *youn.* (Konpleman prezantatif : pwonon *youn*)

«**Gen** sa ki renmen, **gen** sa k nan chagren.[58] » (Konpleman prezantatif : pwopozisyon *sa ki renmen* ; *sa k nan chagren*)

***Gen*** *pou wè,* ***gen*** *pou tande.*[59] (Konpleman prezantatif : GEnf *pou wè* ; *pou tande*)

Prezantatif *gen* an ka pran mak tan ak aspè.

Egz. ***Te gen*** *anpil moun nan fèt la.*
***T ap gen*** *anpil moun nan fèt la.*
***Pral gen*** *anpil moun nan fèt la.*

Rem. Pa konfonn prezantatif *genyen* ak vèb *genyen.* Prezantatif la pa mache ak sijè alòske lè se vèb la toujou gen yon sijè.

Egz. *Elèv yo* ***gen*** *lafyèv.* (Vèb)
***Gen*** *elèv ki malad.* (Prezantatif)

### 7.1.4. Prezantatif *Se*

Prezantatif *se* a ka entwodui yon gwoup non, yon pwonon, yon pwopozisyon oswa yon adjektif.

Egz. *« **Se** kreyòl nou ye.*[60] *»* (Konpleman prezantatif : pwopozisyon *kreyòl nou ye*)

---

[58] Jacqueline Denis, *Ankò, ankò.*
[59] Espresyon kreyòl.
[60] Boukman Eksperyans, *Kreyòl.*

| | |
|---|---|
| ***Se** sa.* | (Konpleman prezantatif : pwonon demonstratif *sa*) |
| ***Se** lavi.* | (Konpleman prezantatif : non *lavi*) |
| ***Se** bèl!* | (Konpleman prezantatif : adjektif *bèl*) |

### 7.1.5. Prezantatif *Vwala*

Prezantatif *vwala* a souvan mache poukont li.

Egz. *Vwala!*

Nan ka sa a, enonse li entwodui a vin souzantandi. Se yon itilizasyon deyiktik paske se sèl moun ki la nan sitiyasyon kominikasyon an oswa ki konn kontèks la ki konn ak kisa 'vwala' a fè referans.

Prezantatif *vwala* a konn mache tou avèk prezantatif 'se', sitou nan tire kont.

Egz. *Vwala, se Bouki ak malis…*

Nou jwenn prezantatif *vwala* a nan espresyon : « Vwala Maglwa! »

## 7.2. Fraz san predika

Fraz san predika yo se yon seri fraz ki pa gen Gwoup predika ladan yo. Men, sa pa anpeche yo se fraz ki konplè. Yo egziste nan toulekat kategori fraz yo : fraz deklarasyon, fraz kesyon, fraz lòd, envitasyon ak demann e fraz santiman ak emosyon. Fraz san predika a kapab fòme avèk yon gwoup sentaksik, yon onomatope (egz. *Bow!*), oubyen yon mo fraz oswa entèjeksyon (egz. *Atansyon!*)

Egz. *Atansyon !*

*« Premye nouvèl !*[61] *»*
*« Yo. Yo. Ki yo ?* [62]*»*
*« Swaf dlo. Swaf lanmou. Anvi solèy. Anvi limyè.*[63] *»*

## 7.3. Fraz enfinitif

Yon fraz enfinitif se yon fraz ki gen yon vèb sou fòm enfinitif kòm potomitan l. Vèb sa a pa konjige, sa vle di li pa gen ni mak pèsòn, ni mak tan ak aspè. Nou jwenn fraz sa yo sitou nan kèk konsiy.

Egz. *Pinga fimen.*
*Pa antre.*

Kòm an kreyòl mòd enfinitif la gen menm fòm ak dezyèm pèsòn enperatif la, se kontèks la oubyen sitiyasyon kominikasyon an k ap pèmèt ou konprann si se yon fraz enfinitif oswa si se yon fraz enperatif. Pa egzanp fraz *Pa fimen* an kapab yon fraz enfinitif (pa egzanp yon pankat yo mete sou yon pòt pou fè konnen moun pa gendwa fimen kote sa a) oubyen yon fraz enperatif (pa egzanp yon manman ki pase pitit li lòd pou l pa fimen).

Sonje sa, fraz enfinitif la pa gen sijè alòske nan fraz enperatif la sijè a anbachal, menmsi ou pa wè l, li la. Pa egzanp nan fraz enperatif *Pa fimen* an sijè a se *ou* oubyen *nou (2yèm pèsòn pliryèl).*

---

[61] Yves G. Olivier, *Konprann konnen : plis pase 1500 ekspresyon kreyòl ak sa yo vle di*, p. 222
[62] Moriso Lewa, 2001, p. 128
[63] Frankétienne, 2002, p. 9

*Rem.* Fòk nou pa konfonn fraz enfinitif la, ki pa mache ak sijè, avèk fraz kote se yon vèb enfinitf ki sijè a. (cf. 4.3)

Egz. *Pa fimen.* (Fraz enfinitif)
*Fimen pa bon pou lasante.* (*Fimen* = sijè)

## 7.4. Fraz enpèsonèl

Yon fraz enpèsonèl se yon fraz ki konstwi ak pwonon enpèsonèl *li* + *yon vèb enpèsonèl* oubyen ak vèb enpèsonèl *fòk*.

Tèm *enpèsonèl* la vle di pwonon *li* a oswa vèb enpèsonèl yo pa ka pran mak pèsòn. Pa egzanp, mwen pa ka di : **Mwen fè lapli* – **Ou fè lapli* – **Nou fè lapli*; **Mwen fòk* – **Ou fòk* – **Yo fòk*, elt.

Gen de kategori vèb enpèsonèl an kreyòl. Premye kategori a, se yon seri vèb ki konjige nan twazyèm pèsòn sèlman avèk pwonon enpèsonèl li.

Egz. ***Li** fè nwa.*
***L** ap fè lapli.*
***Li** fè frèt.*
***Li** fè cho.*

Vèb *fè* a pa yon vèb enpèsonèl poukont li. Nan egzanp pi wo yo, se lokisyon vèb la ki enpèsonèl, sa vle di gwoup mo ki fòme vèb la (*fè nwa, fè cho, fè frèt, fè lapli*).

Dezyèm kategori a gen ladan l vèb *fòk* sèlman.

Egz. ***Fòk** ou vini.*

### 7.4.1. Fraz enpèsonèl avèk pwonon enpèsonèl *Li*

Nan yon fraz pèsonèl, sijè vèb la reprezante yon reyalite kèlkonk, keseswa yon reyalite konkrè oswa yon reyalite abstrè.

Egz. *Machin nan travay byen.* (Machin = reyalite konkrè)
« *Lanmou pa gen baryè.* [64]» (Lanmou = reyalite abstrè)

Nou ka ranplase toulede sijè sa yo ak pwonon li: *Li travay byen* (*li* ranplase *machin*) ; *Li pa gen baryè* (*li* ranplase *lanmou*).

Nan fraz enpèsonèl la, sijè a, ki se pwonon *li*, pa reprezante okenn reyalite. Kidonk, sijè a se pa li menm ki fè aksyon an. Sou plan semantik, nou ka di sijè a se pa li ki aktè pwosè a. Ou pa ka ranplase pwonon *li* a ak okenn non moun, non bèt oswa non okenn bagay. Se sa k fè yo rele pwonom li sa a *pwonom enpèsonèl.*

Egz. *Li fè cho.* (pwosè = Fè cho / aktè = Ø)

### 7.4.2. Fraz enpèsonèl avèk vèb enpèsonèl *Fòk/Fò*

Fraz enpèsonèl ki konstwi avèk vèb enpèsonèl *fòk* la prezante konsa : *Fòk* (oswa fòm rakousi *Fò*) + *yon espansyon* ki gen fonksyon konpleman vèb enpèsonèl la.

Egz. ***Fòk*** *ou fè efò nan lavi.*
***Fò*** *w bèl pou fèt la wi !*

---

[64] Jesifra, *Lanmou pa gen baryè.*

***Rem.*** Gen otè ki klase vèb *fòk* la pami vèb oksilyè yo. N ap sonje, jan nou te wè sa nan # 1.5.3, vèb oksilyè yo mache ak yon lòt vèb pou fòme yon perifraz ki esprime tan, aspè oswa modalite.

Se vre vèb *fòk* la esprime yon modalite (obligasyon), men, li pa kole ak okenn vèb nan fraz la pou fòme yon perifraz. Konstriksyon ki fèt ak vèb fòk yo pa swiv modèl konstrisyon fraz nòmal yo, ki se S + P. Se yon seri fraz ki gen yon konstriksyon apa.

**Egz.** *Ou dwe manje.* (dwe = vèb modal ki esprime obligasyon)
**Ou fòk manje.*
*Fòk ou manje.* (fòk = vèb enpèsonèl)

Yon lòt analiz ki ka pèmèt nou konprann sa pi byen, se lè nou gade etimoloji a. Fòm *Fòk* la soti nan estrikti franse « *Il faut que* », kote vèb « *falloir* » la se yon vèb enpèsonèl. E menm nan lang franse a, lokitè yo gen tandans elimine pronon enpèsonèl « *il* » la lè y ap pale, sa ki bay yon seri fraz tankou « *Faut que tu viennes* » pou « *Il faut que tu viennes* ». Pronon enpèsonèl « *il* » la souzantandi.

Se menm bagay la ki rive nan kreyòl la. Yon fraz tankou *Fòk ou vini* se yon fraz enpèsonèl kote pwonon enpèsonèl la efase.

# 8. Kategori fraz[65]

Gen kat kategori fraz ki koresponn ak kat modalite : **fraz deklarasyon** (oswa fraz deklaratif), **fraz kesyon** (oubyen fraz entèwogatif), **fraz lòd, envitasyon ak demanm** (oswa fraz enperatif oubyen enjonktif) ak **fraz santiman ak emosyon** (oswa fraz esklamatif).

## 8.1. Fraz deklarasyon

Nan fraz deklarasyon an, lokitè a vle jis bay yon enfòmasyon oswa rapòte yon bagay. Fraz deklarasyon an fini avèk yon pwen (.).

Egz. *Manje a sou tab la.*
*Liv la pa nan valiz la.*

## 8.2. Fraz kesyon

Yo sèvi ak fraz kesyon an pou mande yon enfòmasyon oubyen yon pèmisyon. Fraz kesyon yo fini avèk yon pwen kesyon (?).

Egz. *« 45 dola ? Ki moun ki te di y ap peye w 45 dola Tina ?[66] »*

### 8.2.1. Kesyon dirèk ak kesyon endirèk

Pou konstwi yon kesyon dirèk, yo sèvi ak detèminan kesyon, pwonon kesyon ak advèb kesyon.

Egz. ***Ki** moun?*

---

65 **Nòt** : Nan liv sa a, nou sèvi ak tèm ***Fraz deklarasyon, fraz kesyon, fraz lòd, envitasyon ak demann, fraz santiman ak emosyon*** paske nou panse y ap pi fasil pou yon kreyolofòn konprann. Men nou pa gen pwoblèm ak tèm deklaratif, entèwogatif, enperatif ak esklamatif yo.

66 François Nau, Evette Nau, *Tina, lagoni yon foumi*, p. 126.

***Kiyès*** *ou ye?*
***Poukisa*** *ou fè sa ?*

Lè fraz kesyon dirèk la pa gen yon mo kesyon ki entwodui l, li gen menm fòm ak yon fraz deklarasyon. Nan langaj pale a, se entonasyon an k ap pèmèt ou rekonèt se yon fraz kesyon. Nan tèks ekri, yo mete yon pwen kesyon (?) nan fen fraz la.

Egz. *Ou prale nan fèt la?*

Kesyon endirèk la se yon pwopozisyon sibòdone yo rele sibòdone kesyon endirèk. Li fini avèk yon pwen (.). Li gen menm entonasyon ak yon fraz deklarasyon.

Egz. *M bezwen konnen* ***si ou prale nan fèt la.***

### 8.2.2. Kesyon total ak kesyon patikilye

Yon kesyon total konsène tout fraz la nèt. Repons li se *wi* oubyen *non.*

Egz. *Ou prale nan fèt la?*

Kesyon patikilye a konsène yon eleman nan fraz la. Repons lan se ap yon enfòmasyon sou eleman sa a an patikilye. Repons lan pa kapab ni *wi* ni *non.*

Egz. ***A Kilè*** *ou prale nan fèt la?*
*Nan* ***ki fèt*** *ou prale a?*

## 8.3. Fraz lòd, envitasyon ak demann

Se mòd enperatif ki sèvi pou konstwi fraz lòd envitasyon ak demann nan. Se lè yon lokitè (emetè) kòmande, konseye oswa mande yon lòt (reseptè) pou l fè oubyen pou l pa fè yon bagay. Pou premye pèsòn pliryèl la (fòm *an nou + vèb*), emetè a pale ak tèt li tou.

Fraz lòd, envitasyon ak demann nan fini avèk yon pwen (.).

Egz. *« Mache sou pinga w pou w pa pile si m te konnen.*[67] *»*
*« Pa konte ze nan vant poul.*[68] *»*
*An nou ale.*

## 8.4. Fraz santiman ak emosyon

Nan fraz santiman ak emosyon an, lokitè a vle esprime emosyon l oswa santiman l (lajwa, sezisman, etonman, kòlè, elt.) parapò ak yon bagay oswa yon sitiyasyon kèlkonk. Fraz santiman ak emosyon an fini ak yon pwen esklamasyon (*!*).

An kreyòl, gen plizyè fason yo konstwi fraz santiman ak emosyon an. Pi souvan, nou jwenn eleman ***ala***, swa kòm detèminan santiman ak emosyon, swa kòm advèb santiman ak emosyon.

Egz. ***Ala*** *traka!*
***«Ala*** *moun yo mechan!*[69]*»*
***Ala*** *de tèt chaje!*

Fraz santiman ak emosyon an konn kòmanse avèk yon entèjeksyon (oswa mo fraz) e defwa se entèjeksyon an poukont li ki fòme fraz santiman ak emosyon an.

Egz. *Waw!*
*Kèt!*

[67] Pwovèb kreyòl.
[68] Pwovèb kreyòl.
[69] Boukman Eksparyans, *Pawòl tafya*.

*Rem.* Fraz santiman ak emosyon an gen plizyè eleman nan fonksyonman l ki menm ak fonksyonman lòt kategori fraz yo (R. Eluerd 2008: 187-188). Pa egzanp, li ka konstwi menm jan ak yon fraz deklarasyon (*Vè a ap tonbe!*); menm jan ak yon fraz kesyon (*Kisa w di m la a!*) e menm jan ak yon fraz lòd, envitasyon ak demann (*Fè atansyon!*). Se sa k fè gen plizyè gameryen ki pa konsidere l kòm yon kategori fraz apa.

# 9. Fòm fraz

Chak fraz prezante sou twa fòm. Fraz la ka :

- Pozitif oswa negatif
- Aktif oswa pasif
- Net oswa avèk ensistans

## 9.1. Fraz pozitif ak fraz negatif

Yon fraz ka gen swa yon ***polarite pozitif***, swa yon ***polarite negatif***. Tout fraz gen youn nan de polarite yo kanmenm.

### 9.1.1. Fraz pozitif

Polarite pozitif la se lè fraz la esprime yon bagay ki fèt oubyen ki egziste. An kreyòl, *Fraz pozitif* la ka parèt sou de fòm.

Egz. *Li la. / Li la, wi.*

Toulede fraz sa yo bay menm enfòmasyon an. Men nan dezyèm fraz la, gen advèb ***Wi*** ki ajoute dèyè predika a. Fòm sa a ka esprime de bagay,

swa moun k ap pale a vle mete plis asirans oubyen plis ensistans sou sa l ap di a, swa li vle pale ak plis jantiyès.

Egz. *Mèsi, wi !* (jantiyès)
*Fè respè w, wi !* (ensistans)

### 9.1.2. Fraz negatif

Polarite negatif la se lè fraz la esprime yon bagay ki pa fèt oubyen ki pa egziste. *Fraz negatif* la parèt sou de fòm tou.

Egz. *Masèl* ***pa*** *la.*
*« Bòs Masèl* ***pa*** *gen lòt rad* ***non.***[70] *».*

Nan premye fraz la, yo fè negasyon an lè yo mete advèb negasyon ***Pa*** anvan predika a.

Nan dezyèm fraz la, negasyon an fèt lè yo ankadre predika a ak lokisyon negasyon ***Pa … non***.

Yo konstwi negasyon an ak kèk lòt advèb oswa lokisyon negasyon tankou :

| | |
|---|---|
| *Nanpwen* | **Nanpwen** *moun ki pafè.* |
| *Pa janm* | *« Enjenyè a* **Pa janm** *konnen kote kòb la pase.*[71] *»* |
| *Pa … ankò* | *Mwen* **pa** *vle* **ankò***.* |
| *Pa … ditou* | *Mwen* **pa** *dakò* **ditou** *ak bagay sa a.* |
| *Pa … menm* | *M* **pa** *kwè bagay sa a* **menm***.* |
| *Pa menm* | *Li* **pa menm** *al wè manman l.* |
| *Pa menm … menm* | *M* **pa menm** *wè w* **menm***.* |

---

[70] Jean-Claude Joseph (Papa Pyè), *Lavi nan bouk la : Fifti fifti – Pati 1.*
[71] Charlot Lucien, *Enjenyè Dubrey.*

*Rem.* Se pa paske yon gwoup gen *non* ki mache avè l ki fè l toujou negatif.

Egz. *Vini non.* / *Ou mèt vini wi.*

Toulede fraz sa yo se fraz pozitif yo ye, menmsi premye fraz la gen advèb *non* ladan l.

**Fraz la negatif sèlman lè advèb *non* an mache ak advèb *pa* pou ankadre gwoup la.**

Egz. *Vini non.* (pozitif)
*Pa vini non.* (negatif)

Nan premye egzanp lan, fòm yo sèvi avèk *non* ladan l lan gen sans yon pèmisyon ou ba yon moun pou l fè yon aksyon, oubyen w ap chofe yon moun pou l fè yon aksyon. Gen tradiktè ki tradui *non* sa a ak advèb franse « *donc* » lè y ap fè tradiksyon kreyòl/franse.

Lòt egzanp kote advèb *non* an sèvi nan yon fraz pozitif:

*Pran valiz la non.*
*Ale non, monchè!*

## 9.2. Fraz aktif ak fraz pasif

Fòm aktif la ak fòm pasif la prezante relasyon ant pwosè a ak patisipan oubyen aktan pwosè a (cf. 16 *Rem.*).

Yon fraz aktif lè aktè pwosè a, sa vle di patisipan ki lakòz pwosè a, se li menm ki sijè vèb la.

Egz. *Pyè vann kay la.* (Pyè = sijè/aktè)

Yon fraz pasif se yon fraz kote sijè vèb la se pa li menm ki aktè pwosè a, okontrè se li ki sibi pwosè a, li se pasyan pwosè a.

Egz. *Kay la vann.* (Kay la = gwoup sijè/pasyan)

Rem. Gen moun ki konn tante di kreyòl ayisyen an pa gen fòm pasif. Egzanp pi wo a montre se pa sa. Fòm vwa pasif kreyòl la pa menm ak pa lòt lang tankou franse ki bay posiblite presize ki aktan ki pèmèt pwosè a reyalize, sa yo rele *konpleman ajan* an ki se konpleman vèb pasif la e ki gen fòm *par* + *ajan* (egz. « *La maison est vendue par Pierre* »).

Nan ka pa kreyòl la, nou **pa gen konpleman ajan**, nou sèlman jwenn sijè a, ki se pasyan pwosè a, avèk vèb la. Nou ka di konpleman ajan an souzantandi paske tout moun konnen se yon moun ki pou vann kay la, se pa kay la ki vann tèt li poukont li.

Lòt egzanp fraz pasif an kreyòl: *Wòch ap voye toupatou.* « *Kawoutchou ap boule…* ». (Georges Castera, Gout pa gout, p. 19) « *Bèf ap touye…* » (Dubreus, *Meli Melo*)

## 9.3. Fraz net ak fraz avèk ensistans

Yon fraz net se yon fraz kote pa gen ankenn nan enfòmasyon yo moun k ap pale a mete plis ensistans sou li pase sou lòt yo.

**Egz.** *Mari renmen danse.*

Yon fraz ak ensistans se yon fraz kote moun k ap pale a chwazi mete aksan sou youn oubyen plizyè eleman ladan l, li ensiste sou yo. Gen plizyè fason yo konstwi fraz ak ensistans yo.

### 9.3.1. Konstriksyon fraz ak ensistans yo

An kreyòl, gen plizyè fason yo ka ensiste sou yon mo oswa yon gwoup mo nan yon fraz oubyen sou tout fraz la. Sou plan sentaks, yo jwe sou konstriksyon fraz la pou ensiste sou yon mo oswa yon gwoup mo. Pou sa, yo sèvi ak plizyè manipilasyon sentaksik, tankou ajou, repetisyon, ankadreman ak deplasman (cf 14).

A. Ajou *menm* youn oubyen plizyè fwa apre mo oubyen gwoup mo yo vle mete aksan sou li a

**Egz.**

| Fraz net | Fraz ak ensistans |
|---|---|
| *Mari renmen danse.* | *Mari renmen danse* **menm**. |

Lokitè a mete aksan sou tout deklarasyon an. Se kòmsi li vle bay plis asirans sou sa l di a, li siyen anba l.

Konsa tou li ka ensiste sou sijè a sèlman

**Egz.** *Mari* **menm** *renmen danse* !

Lè yo sèvi ak *menm* pou mete aksan sou gwoup sijè a, gen twa ka ki ka prezante :

| | |
|---|---|
| Sijè + Menm + repetisyon sijè a : | *Ou menm, ou pa nan afè moun.* |
| Sijè + Menm plizyè fwa + repetisyon sijè a : | *Ou menm, menm, menm, ou pa p janm gra ?* |
| Sijè + Menm plizyè fwa + Souzantandi : | *« King Possee menm, menm, menm, menm, menm, menm…* [72]*»* |

Yo konn repete *menm* jiska sis a uit fwa. Tank yo repete l, se tank yo ensiste sou mo a oubyen sou gwoup la.

B. Repetisyon gwoup yo vle mete aksan sou li a youn oubyen plizyè fwa

**Egz.**

| Fraz net | Fraz ak ensistans |
|---|---|
| *M chèche, m pa jwenn li.* | *M chèche,* ***m chèche, m chèche****, m pa jwenn li.* |
| *Timoun yo jwe.* | *Timoun yo jwe,* ***yo jwe, yo jwe****.* |

Lè se yon vèb nan twazyèm pèsòn sengilye oubyen pliryèl, si sijè a se yon non pwòp, nan repetisyon an yo ranplase non pwòp la ak pwonon pèsonèl twazyèm pèsòn.

**Egz.** *Matin chante,* ***l*** *chante,* ***l*** *chante.*
*Matin ak Leya chante,* ***yo*** *chante,* ***yo*** *chante.*

---

[72] King Posse, *King à la ganach.*

C. *Se* + repetisyon predika a

| Egz. | Fraz net | Fraz ak ensistans |
|---|---|---|
| | *Ou byen.* | ***Se byen** ou byen.* |

D. *Se* + repetisyon vèb potomitan predika a (sou fòm enfinitif)

| Egz. | Fraz net | Fraz ak ensistans |
|---|---|---|
| | *M ap vini.* | ***Se vini** m ap vini.* |
| | *Kristèl ta manje fig la.* | ***Se manje** Kristèl ta manje fig la.* |
| | *M pran !* | ***Se pran** m pran !* |

Rem. Pou fraz ki gen konstriksyon apa yo, fòm fraz ak ensistans lan chanje.

| Egz. | Fraz net | Fraz ak ensistans |
|---|---|---|
| | *Fòk ou manje.* | ***Se manje** pou w manje.* |
| | *Fòk ou la* | ***Se la** pou w la.* |

Si fraz la negatif, repetisyon an ap toujou rete nan fòm pozitif.

| Egz. | Fraz net | | Fraz ak ensistans |
|---|---|---|---|
| Pozitif | *Fòk ou te la* | → | ***Se la** pou w te la.* |
| Negatif | *Fòk ou pa t la* | → | ***Se la** pou w pa t la.* |
| | | → | **Se pa la** pou w pa t la.* |

E. Repetisyon predika a ki nominalize + yon detèminan posesif endefini ki nan menm pèsòn ak sijè a

| Egz. | Fraz net | Fraz ak ensistans |
|---|---|---|
| | *Kriye.* | *« Kriye* ***kriye w,*** *po lanbi va ranmase rèl ou.*[73] *»* |
| | *M tou grangou a.* | *M tou grangou* ***grangou m*** *nan.* |

F. *Se* devan gwoup yo vle mete aksan sou li a + deplasman gwoup la nan kòmansman fraz la

| Egz. | Fraz net | Fraz ak ensistans |
|---|---|---|
| | *Kristèl manje fig la.* | ***Se fig la*** *Kristèl manje.* (aksan sou *fig*) |

G. Lè yo ankadre gwoup sijè a ak *Se…ki*

| Egz. | Fraz net | Fraz ak ensistans |
|---|---|---|
| | *Kristèl manje fig la.* | ***Se*** *Kristèl* ***ki*** *manje fig la.* (aksan sou sijè a, *Kristèl*) |

Yo rele fòm konstriksyon sa a *klivaj.* Lè yo ankadre yon gwoup avèk *se…ki*, fraz la tounen yon *fraz klive.*

H. Deplasman gwoup konpleman yo vle ensiste sou li a nan kòmansman fraz la

| Egz. | Fraz net | Fraz ak ensistans |
|---|---|---|
| | *Janin achte mango.* | ***Mango*** *Janin achte.* |
| | *Janin achete mango pou Pòl.* | ***Mango*** *Janin achte pou Pòl.* |
| | | ***Pou Pòl*** *Janin achte mango.* |

[73] Georges Castera, *Gout pa gout*, P. 13.

Nan fraz tankou « *Parèt mwen parèt, listwa blese m nan kè sou lanmè.*[74] », gwoup *parèt mwen parèt* la se yon sibòdone konpleman fraz ki esprime tan san tèm sibòdonan (avèk sibòdonan an, konstriksyon fraz la t ap : *Kou mwen parèt, listwa blese m nan kè sou lanmè*). Pou ensiste sou konpleman fraz la yo sèvi ak **repetisyon predika fraz sibòdone a ak deplasman l anvan sijè a**.

I. *Se pa ti* + repetisyon predika a nan kòmansman fraz la

| **Egz.** | Fraz net | Fraz ak ensistans |
|---|---|---|
| | *Mwen kontan wè w* | ***Se pa ti kontan*** *mwen kontan wè w!* |

J. *Se pa ti* + deplasman konpleman dirèk la

| **Egz.** | Fraz net | Fraz ak ensistans |
|---|---|---|
| | *Mwen retire fatra nan kay la.* | ***Se pa ti fatra*** *mwen retire nan kay la!* |

K. *Se pa ti* + deplasman konpleman dirèk la + fòm negatif

| **Egz.** | Fraz net | Fraz ak ensistans |
|---|---|---|
| | *Mwen retire fatra nan kay la.* | ***Se pa ti fatra*** *mwen* ***pa*** *retire nan kay la!* |
| | | ***Se pa ti fatra*** *mwen* ***pa*** *retire nan kay la* ***non****!* |

L. *Ala/ Ala de* + repetisyon predika a

| **Egz.** | Fraz net | Fraz ak ensistans |
|---|---|---|
| | *Sa bèl.* | ***Ala bèl*** *sa bèl.* |
| | | ***Ala de bèl*** *sa bèl.* |

---

[74] Georges Castera, *Gout pa gout*.

Rem. An kreyòl, apa konstriksyon sentaksik la, gen lòt fason yo mete aksan sou yon eleman nan fraz la. Sou plan fonoloji, yo sèvi ak aksan tonik e sou plan semantik, yo sèvi ak aksan ensistans. Gen mo, sitou yon seri adjektif, ki ka gen de sans diferan dapre fason yo pwononse youn oubyen plizyè silab ladan yo.

Egz. *1. Ti nèg sa a entèlijan.* /tinɛgsaaɛ̃tɛliʒã/
*2. Ti nèg sa a entèli**jan**.* /tinɛgsaaɛ̃tɛli'ʒã/

1. *Dlo a anvayi lakou a.* /dloaãvajilakua/
2. *Dlo a anva**yi** lakou a.* /dloaãva"ji:lakua/

Nan fraz *1* premye egzanp lan, pa gen okenn silab yo plis peze sou li. Nan fraz sa a, adjektif *entèlijan* an gen sans yon moun ki fò, yon moun entèlijans li byen devlope. Se sans denote a, premye sans lan. Nan fraz *2* premye egzanp lan, gen yon **aksan tonik** ki tonbe sou dènye silab ki nan gwoup mizikal la (*jan*). Gen yon ogmantasyon nan wotè ak nan dire silab la. Nan fraz sa a, adjektif *entèlijan* an gen sans yon moun ki magouyè, e menm, ki vòlè. Se yon sans konote, yon dezyèm sans.

Nan fraz *1* dezyèm egzanp lan, pa gen okenn enfòmasyon yo mete plis aksan sou li. Men, nan fraz *2* a, gen yon **aksan ensistans** sou silab *yi* a. Lokitè a plis peze sou aksyon *anvayi* a pou l montre nan ki degre dlo a anvayi lakou a. Aksan ensistans lan te kapab sou nenpòt nan silab mo *anvayi* a, li t ap fè menm efè a.

# 10. Lyen nan fraz yo

Gen kat kategori lyen nou ka jwenn nan yon fraz oubyen ant plizyè fraz :

- Kowòdinasyon
- Jistapozisyon
- Sibòdinasyon
- Ensèsyon.

## 10.1. Diferans ant fraz grafik ak fraz sentaksik

Yon fraz grafik se yon inite sans konplè ki kòmanse ak yon lèt majiskil e ki fini ak yon pwen. Toulede fraz nan egzanp pi ba a se fraz grafik.

Egz. *Timoun yo ap jwe nan lakou a.*
*Timoun yo ap jwe nan lakou a, y ap pyafe, men yo pa fè dewa yo.*

Yon fraz sentaksik se yon inite sentaksik ki konplè e ki granmoun tèt li. Li gen yon gwoup sijè (GS), yon gwoup predika (GP) e li ka menm gen yon gwoup konpleman fraz (GKF). Fraz sentaksik la pa oblije kòmanse ak yon lèt majiskil, ni fini ak yon pwen paske li kapab anndan yon fraz grafik. Yo konn rele fraz sentaksik la **pwopozisyon** tou. Nan egzanp pi ba a, nou gen twa fraz sentaksik anndan menm fraz grafik la.

Egz. *Timoun yo ap jwe nan lakou a, y ap pyafe, men yo pa fè dewa yo.*

Yon fraz grafik ka gen youn oswa plizyè fraz sentaksik anndan l. Fraz sentaksik yo lye youn ak lòt anndan fraz grafik la. Selon jan fraz la konstwi, lyen an kapab yon kowòdinasyon, yon jistapozisyon, yon sibòdinasyon oswa yon ensèsyon.

## 10.2. Kowòdinasyon

De fraz kowòdone lè gen yon **kowòdonan** ki relye yo. Kowòdonan an kapab yon konjonksyon kowòdinasyon oswa yon advèd kowòdonan (cf. 1.8.1). Lyen ant de fraz kowòdone yo kapab yon relasyon opozisyon, yon chwa, yon kontradiksyon, yon rezilta, yon konklizyon, yon suit ant de aksyon ki fèt youn apre lòt, elt.

| | | |
|---|---|---|
| Egz. | *Mwen ta achte l,* ***men*** *m pa gen kòb.* | (relasyon opozisyon) |
| | ***Swa*** *w pran wouj la,* ***swa*** *w pran jòn nan.* | (chwa) |
| | *Ou fè manje w* ***epi*** *ou pa vle manje l.* | (kontradiksyon) |
| | *Ou di m ou pa vle l,* ***alòs*** *m ap fè kado l.* | (rezilta/konklizyon) |
| | *Li pase kle l,* ***epi*** *li gaz!* | (de aksyon youn apre lòt) |

## 10.3. Jistapozisyon

Jistapozisyon an, se lè yon siy ponktyasyon (vigil, pwen vigil, de pwen) separe de fraz sentaksik ki kòtakòt.

Egz. *« Maryeta leve, l pran wòb li, l mete l anba bra l, li soti.*[75]"

Nan egzanp sa a, anndan fraz grafik la, nou gen kat fraz sentaksik ki separe ak vigil.

## 10.4. Sibòdinasyon

Sibòdinasyon an se lè gen anchasman ant de oubyen plizyè fraz sentaksik, sa vle di yo fikse yon fraz sentaksik sou yon lòt fraz sentaksik oubyen sou yon eleman nan yon lòt fraz sentaksik. Fraz ki fikse sou lòt la oubyen ki depann de lòt la, yo rele l fraz sibòdone. Fraz ki resevwa sibòdone a, yo rele l fraz anchasant. Yon fraz sibòdone ka resevwa yon

---

[75] : Félix Morisseau-Leroy, 2001 : 41

lòt fraz sibòdone. Kidonk, nan yon fraz ka gen plizyè nivo sibòdinasyon oswa anchasman.

An jeneral, gen yon sibòdonan ki make lyen anchasman an (cf. 1.8.2). Men, an kreyòl, nou jwenn **fraz sibòdone san sibòdonan** ki entwodui yo. Sa sitou konsène sibòdone konpletif yo ak kèk konstriksyon sibòdone relatif.

Relasyon sibòdinasyon an fèt sou plizyè fòm, sa ki bay kat kategori sibòdone :

- Sibòdone relatif
- Sibòdone konpletif
- Sibòdone konpleman fraz.
- Sibòdone korelatif

### 10.4.1. Sibòdone relatif

Pwopozisyon sibòdone relatif la jwe wòl konpleman non, li fè pati Group non an. Se yon pwonon relatif ki entwodui sibòdone relatif yo. E referan pwonon relatif sa a se non li konplete a.

Sibòdone relatif la jwe menm wòl ak yon Gwoup adjektif, se sa k fè yo rele l tou "Sibòdone relatif adjektif." (Roland Eluerd 2008: 169)

Egz. *M ap achte kasav* ***ki soti Okap*** *la.*
*" Anvan m antre avèk nou nan fon lakou a* ***kote Leya te rete a...***[76] *»*

Nan premye egzanp lan, pwopozisyon sibòdone a se : *Ki soti Okap*. Li konplete non *kasav* la, li bay yon presizyon sou ki kasav. Anmenmtan, se non *kasav la* ki referan pwonon *ki* a. Si nou eseye chèche de fraz

[76] Maurice Sixto, *Leya Kokoye*

sentaksik ki bay fraz sa a e nou ranplase pwonon *ki* a ak referan li, nou t ap genyen : 1) *M ap achte kasav la.* 2) *Kasav la soti Okap.*

Nan dezyèm egzanp lan, pwopozisyon sibòdone a se : *Kote Leya te rete a.* Li konplete non *lakou* a, li bay yon presizyon sou ki lakou. Anmenmtan, se non *lakou* a ki referan pwonon *kote* a.

**Rem.** Nan fraz tankou *M ap achte kasav ki soti Okap la*, si nou eseye separe de fraz sentaksik yo, fraz anchasant lan se : *M ap achte kasav la.* Detèminan *la* a sèvi pou non *kasav* la paske, jan nou te wè sa nan nimewo 1.2.1 A a, lè gen yon konpleman non, detèminan defini an ap plase apre konpleman non an e fòm li ap varye dapre nouvo kontèks son li twouve l la (egz. *Jip la* / *Jip ble a*).

Sibòdone relatif la ka konplete yon pwonon tou.

Egz. *Ou wè mwen* ***ki rete chita la a****, m plen travay pou m fè.* (Referan : pwonon '*mwen*')
*Se li* ***ki pi fò*** *nan klas la.* (Referan : pwonon '*li*')

## Sibòdone relatif san tèm sibòdonan

Gen ka kote sibòdone relatif la konstwi san yon sibòdonan.

Egz. *« Pi bèl souvni, doudou,* ***mwen genyen de ou****...*[77] »

Nan egzanp sa a, sibòdone *mwen genyen de ou* a konplete non *souvni* an san tèm sibòdonan.

[77] *Tabou Combo, Aux Antilles*

***Rem.*** Anpil kreyolofòn ki pale franse tou konn itilize sibòdonan franse *ke* pou yo konstwi sibòdone relatif san sibòdonan yo. Pa egzanp, olye yo di *Pi bèl souvni mwen genyen de ou*, yo ka di *Pi bèl souvni ke mwen genyen de ou.* Se yon entèferans sentaksik.

### 10.4.2. Sibòdone konpletif

Pwopozisyon sibòdone konpletif la jwe wòl konpleman vèb ki nan fraz anchasant lan.

Egz. *Mwen panse* ***moun yo ap vini.***
*« Madmwazèl, leve* ***pou w danse.***[78] *»*

Nan premye fraz la, fraz anchansant lan se *Mwen panse* e fraz sibòdone konpletif la se *Moun yo ap vini* ki se konpleman dirèk vèb *panse* a.

Nan dezyèm egzanp lan, *pou w danse* se konpleman vèb *leve* a.

Sibòdone konpletif la ka jwe wòl konpleman yon gwoup adjektif tou, lè gwoup adjektif la se predika fraz anchasant lan.

Egz. *Mwen kontan* ***ou vini nan fèt la.***

Sibòdone konpletif *ou vini nan fèt la* konplete adjektif *kontan* an.

**Yon sibòdone san tèm sibòdonan**

Jan nou wè sa nan egzanp pi wo yo, an jeneral, sibòdone konpletif la pa gen ankenn tèm sibòdonan ki entwodui l an kreyòl.

---

[78] Chante wonn.

<u>*Rem.*</u> Anpil kreyolofòn ki pale franse tou konn itilize sibòdonan franse *ke* pou yo konstwi sibòdone konpletif an kreyòl. Pa egzanp, olye yo di *Mwen panse moun yo ap vini*, yo konn di *Mwen panse ke moun yo ap vini.* Se yon entèferans sentaksik.

Souvan, lang kreyòl la sèvi ak konjonksyon *Pou* kòm tèm sibòdonan nan konstriksyon kèk sibòdone konpletif, lè vèb sibòdone a konplete a, oswa sans fraz la egzije mòd sibjonktif.

Egz. « *Mwen bezwen* ***pou w bezwen m.*** *Mwen bezwen* ***pou w renmen m.***[79] »

Menm nan ka sa a, sibòdonan an pa obligatwa. Menm jan ou ka di *Mwen bezwen pou w renmen m*, ou ka di tou *Mwen bezwen w renmen m*, san sans fraz la pa chanje pou sa.

## A. Sibòdone konpletif kesyon endirèk

Nou jwenn sibòdone konpletif kesyon endirèk la nan fraz kesyon endirèk yo (cf. 8.2.1). Se konjonksyon *si* oubyen yon mo kesyon ki entwodui sibòdone kesyon endirèk yo.

Egz. « *Men, m ap mande* ***<u>kijan</u> n santi n, <u>si</u> kè nou pa p dechire…***[80] »

Nan fraz sa a, gen de sibòdone kesyon endirèk *kijan n santi n* ak *si kè nou pa p dechire*. Premye a se advèb kesyon *kijan* ki entwodui l, dezyèm nan se konjonksyon *si* ki entwodui l. Toude pwopozisyon sa yo se konpleman vèb *mande* ki nan fraz anchasant lan.

---

[79] Emeline Michel, *Mwen bezwen.*
[80] Kanpèch, *pitye pou timoun yo.*

Menmsi sibòdone kesyon endirèk la esprime yon kesyonman, li pa fini avèk pwen kesyon, li fini ak yon pwen.

**Rem.** Nan yon fraz tankou: *Ou ka di m kiyès ki mete sa a la a?* pwen kesyon an pa sèvi pou sibòdone kesyon endirèk *kiyès ki mete sa a la a.* Li sèvi pito pou pwopozisyon prensipal la ki se yon kesyon dirèk : *Ou ka di m?*

### B. Sibòdone konpletif santiman ak emosyon

Lè sibòdone konpletif la esprime santiman ak emosyon li pran fòm yon fraz santiman ak emosyon. Li fini ak yon pwen santiman ak emosyon.

Egz. *W ap mande* ***si m kontan****!*

### 10.4.3. Sibòdone konpleman fraz

Sibòdone konpleman fraz yo se konpleman fraz yo ye. Yo la pou bay detay sou ki sikonstans sa ki di nan fraz la fèt : ki lè (sibòdone konpleman fraz ki esprime tan), pou ki rezon (sibòdone konpleman fraz ki esprime objektif), kisa k lakòz li (sibòdone konpleman fraz ki esprime kòz), elt.

Egz. ***Kou w fini****, rele m.*

Menm jan ak lòt konpleman fraz yo, sibòdone sikonstans yo pa obligatwa e an jeneral ou ka elimine yo oubyen deplase yo.

### A. Sibòdone konpleman fraz ki esprime tan

Sibòdone konpleman fraz ki esprime tan an bay enfòmasyon sou moman aksyon ki nan fraz anchasant lan fèt parapò ak moman aksyon fraz sibòdone a. Aksyon fraz sibòdone a ka fèt anvan aksyon fraz anchasant lan (**anteryorite**) li ka fèt apre l (**posteryorite**) e li ka fèt anmenmtan avè l (**similtaneyite**).

Dapre sans sibòdone konpleman fraz ki esprime tan an, gen plizyè mo sibòdonan ki ka entwodui l:

| **Sibòdonan** | **Egzanp** |
|---|---|
| **Anteryorite :** | |
| *Lè* | *« **Lè w gade m** mwen bliye tout sa k pase.*[81] *»* |
| *Depi* | ***Depi l wè m,** li kache.* |
| *Kan/kou* | *« **Kou nou jwenn on jwen,** nou bwaze.*[82] *»* |
| *Apèn* | *« **Apèn mwen soti,** misye rantre.»* |
| **Posteryorite :** | |
| *Lè* | *Reyinyon an te gentan fini **lè yo vini an.*** |
| *Jiskaske* | *Mwen ri **jiskaske vant mwen fè m mal.*** |
| **Similtaneyite :** | |
| *Pandan* | *Pa pale **pandan w ap manje.*** |
| *Lè* | *« **Lè w wè dan m,** ou pa wè anndan m.*[83] *»* |

[81] Emeline Michel, *Mwen bezwen.*
[82] Félix Morisseau LeRoy, *Eminans.*
[83] Beethova Obas, *Kite m ri.*

***Rem.*** Sibòdonan ki esprime anteryorite yo (depi, kan/kou, apèn) konn ranfòse avèk espresyon *w fè sa.*

**Egz.** *"**Depi m fè sa** m antre nan kay la, min tout moun mare."*(K-dans, *Big boss)*

## B. Sibòdone konpleman fraz ki esprime kòz

Sibòdone konpleman fraz ki esprime kòz yo presize kisa ki lakòz aksyon fraz anchasant lan fèt. Men sibòdonan ki konn entwodui sibòdone sa yo :

| ***Sibòdonan*** | ***Egzanp*** |
|---|---|
| *Paske* | *Li pa vin travay ankò* ***paske yo pa peye l.*** |
| *Poutèt* | *Li vle touye tèt li* ***poutèt fi a kite l.*** |
| *Akoz* | ***Akoz m pa gentan jwenn kòb la,*** *m pèdi afè a.* |
| *Kòm* | ***Kòm yo pa gen prèv,*** *yo lage l.* |
| *Piske* | *An n al lakay nou* ***piske nou pa p regle anyen la a.*** |
| *Kòmkwa* | *Li mete pansman sou tèt li* ***kòmkwa yo te ba l kou.*** |
| *Si* | ***Si w pa ka ale,*** *m prale pou ou.* |
| *Tan/tank* | *Mwen pa fouti konsantre m* ***tank mwen anvi dòmi.*** |
| *Tèlman/si tèlman* | ***Si tèlman kabrit la vire kò l,*** *li antòtchye tèt li.* |

## C. Sibòdone konpleman fraz ki esprime konsekans

Aksyon sibòdone konpleman fraz ki esprime konsekans lan se rezilta oswa konsekans aksyon fraz anchasant lan.

| Sibòdonan | Egzanp |
|---|---|
| *Se sa k fè* | *Li sot rache dan,* ***se sa k fè li pa ka pale.*** |
| *Sa fè* | *Jak pa aprann ankenn metye,* ***sa fè li pa ka jwenn travay.*** |

D. Sibòdone konpleman fraz ki esprime objektif

Sibòdone konpleman fraz ki esprime objektif la esplike pou ki rezon aksyon fraz anchasant lan fèt.

| Sibòdonan | Egzanp |
|---|---|
| *Pou…ka* | *Àn sot achte vyann* ***pou l ka fè konsonmen.*** |

E. Sibòdone konpleman fraz ki esprime kondisyon

Sibòdone konpleman fraz ki esprime kondisyon an di nan ki kondisyon aksyon fraz anchasant lan fèt oswa riske fèt.

| Sibòdonan | Egzanp |
|---|---|
| *Si* | *«* ***Si m te gen pou m rekòmanse*** *mwen t ap di w li san ezite…*[84] *».* |
| *A kondisyon* | *M ap fè manje a pou ou* ***a kondisyon w al fè mache a.*** |
| *Depi* | ***Depi w vle*** *m ap vini.* |
| *Amwenske* | *Mwen pa p deplase la a,* ***amwenske yo vin chèche m.*** |

F. Sibòdone konpleman fraz ki esprime opozisyon

Aksyon sibòdone konpleman fraz ki esprime opozisyon an pa mache ak aksyon fraz anchasant lan. Youn se opoze oswa kontrè lòt la.

---

[84] Djakout mizik, *Ma seule folie*

| ***Sibòdonan*** | ***Egzanp*** |
| --- | --- |
| *Alòske* | *Katrin ale nan fèt la* ***alòske manman l te di l non.*** |
| *Pandan/Pandansetan* | *L ap pran plezi l* ***pandan moun lakay li ap enkyete.*** |
| *Olye* | *L ap mache bay blag* ***olye li chèche travay pou l fè.*** |
| *Anmenmtan* | *L ap leve de timoun* ***anmenmtan l ap fè vye zak.*** |

## G. Sibòdone konpleman fraz ki esprime konparezon

Sibòdone konpleman fraz ki esprime konparezon an fè konparezon ant aksyon fraz anchasant lan ak aksyon sibòdone a.

| ***Sibòdonan*** | ***Egzanp*** |
| --- | --- |
| *Menmjan* | *Li bay manti* menmjan ***l respire.*** |
| *Tankou/Toukòm* | *W ap manje* ***tankou yo t ap kouri dèyè w.*** |

## H. Sibòdone konpleman fraz ki esprime konsesyon

Sibòdone konpleman fraz ki esprime konsesyon an prezante yon aksyon ki te fèt pou pwovoke yon lòt aksyon ki pa menm ak aksyon fraz anchasant lan.

| *Sibòdonan* | *Egzanp* |
| --- | --- |
| *Malgre* | *«* ***Malgre tan k ap pase,*** *santiman m pa janm chanje.* [85]*»* |

[85] Djakout Mizik, *Ma seule folie*

| | |
|---|---|
| *Byenke* | ***Byenke m pa konnen wout la,*** *m prale.* |
| *Menmsi* | *«**Mennsi lavi ta mennen m byen lwen,** pi bèl souvni, doudou, mwen genyen de ou ap toujou ret nan kè m.*[86]*»* |
| *Kwak* | ***Kwak yo di l non,*** *li kontinye.* |
| *Kèlkeswa* | ***Kèlkeswa ou te plen lajan,*** *ou pa ka achte m.* |

### 10.4.4. Sibòdone Korelatif

Sibòdone korelatif la fonksyone tankou yon sibòdone konpleman fraz, men li pa konstwi menmjan ak sibòdone konpleman fraz la. Sibòdone korelatif la mache kole ak yon gwoup nan fraz la. Se kapab yon gwoup vèb, yon gwoup non oswa yon gwoup adjektif. Fòm sibòdone korelatif la se yon ***advèb degre*** (plis, mwens, ase, tèlman, elt.) ki mache ak konjonksyon ***pou, pase*** oubyen ***ke***. Ou ka elimine sibòdone korelatif la, men ou pa ka deplase l.

Egz. *Gen* ***mwens*** *manje* ***pase sa yo te pwomèt.***
*Tablo a* ***ase*** *bèl* ***pou moun anvi achte l.***

Jan nou wè l nan premye fraz la, sibòdone korelatif *pase sa yo te pwomèt* la an rapò dirèk ak advèb *mwens* lan. Li fè pati gwoup non *manje*. Ou pa ka deplase l e si pou w elimine l, fòk ou elimine advèb la tou paske yo mache ansanm.

Menmsi nou pa ka deplase sibòdone korelatif la, nou ka deplase advèb ki mache avèl la.

Egz. *Tablo a* ***ase*** *bèl* ***pou moun anvi achte l.*** → *Tablo a bèl* ***ase pou moun anvi achte l.***

---

[86] Tabou Combo, *Aux Antilles*

Menm jan ak pifò sibòdone konpletif yo, gen kèk ka kote sibòdone korelatif la pa gen tèm sibòdonan ki mache avè l.

Egz. *Mwen* ***tèlman*** *fatige* ***m dòmi kanpe****.*

Rem. Yon sibòdonan ka gen plizyè itilizasyon. Pa egzanp, *depi* ka esprime tan (*Depi l vini l ap dòmi.*), li ka esprime kondisyon (*Depi w prale, m prale.*) ; *pandan* ka esprime tan (*Pa pale nan telefòn pandan w ap kondi*), li ka esprime opozisyon (*L ap pran plezi l, pandan moun lakay li ap enkyete*).

## 10.5. Ensèsyon

Ensèsyon an se lè yo antre yon fraz sentaksik nan yon lòt fraz sentaksik. Fraz ki konstwi ak ensèsyon an se yon **fraz ensidant**. Se kòmsi lokitè a fè yon poz nan mitan fraz la pou l fè yon kòmantè oubyen pou l bay opinion l. Nan tèks ekri, yo mete fraz ensidant lan nan mitan de vigil, de tirè oswa de parantèz.

Egz. *Tifi sa a,* ***ou mèt kwè m****, te nan jwèt la tou.*

*Sitiyasyon sa a –* ***w ap dakò avè m*** *– pa nòmal ditou.*

*Tout bagay sa yo (****Jòj pa vle tande sa****) pa nesesè.*

Ensidans lan kapab sou fòm yon gwoup tou.

Egz. *Tifi sa a,* ***dapre mwen****, te nan jwèt la tou.*

*Rem.* Fraz ensèsyon yo rele **fraz ensiz** an franse a pa egziste an kreyòl. An franse, nou jwenn fraz ensiz la nan diskou rapòte pou presize ki moun ki di pawòl la. Sijè fraz ensiz la envèse, li plase apre vèb la.

**Egz.** Franse : *J'aimerais,* ***dit-il,*** *visiter Haïti. (dit-il* = fraz ensiz*)*

Kreyòl : *Li di : « Mwen ta renmen vizite Ayiti »*
*Oswa*
*Li di li ta renmen vizite Ayiti.*

## 11. Diskou rapòte

Diskou rapòte a se lè yon lokitè ap rapòte sa yon lòt lokitè di. Li ka vle rapòte sa lòt lokitè a di a dirèkteman jan l te di l la, yo rele sa **diskou rapòte dirèk**. Konsa tou li ka rapòte sa lokitè a te di a san l pa repete ekzakteman menm mo li te itilize yo, lè sa a nou gen yon **diskou rapòte endirèk** oswa yon **diskou rapòte endirèk lib**. Toujou gen yon vèb lapawòl (di, mande, reponn, elt.) ki entwodui diskou rapòte a, sof nan ka diskou rapòte endirèk lib la. Yo rele yo **vèb entwodiktè**.

### 11.1. Diskou rapòte dirèk

Nan diskou rapòte dirèk la gen yon poz ki fèt (R. Eluerd, 2008:191). Lokitè a fè yon kanpe pou l rapòte diskou lòt lokitè a jan l te di l la egzakteman. Pou make poz sa a, nan tèks ekri, nou jwenn siy ponktyasyon de pwen (:) epi de gimè (« ») pou ankadre diskou ki rapòte a.

Egz. *Jan di: «M pa konn bagay konsa.»*

Nan tèks tankou woman, kont ak teyat, diskou rapòte dirèk la gen yon lòt fòm lè se yon konvèsasyon y ap rapòte. Nou jwenn de pwen yo (:) epi yon tirè devan pawòl chak grenn lokitè, san gimè.

Egz. *Maryeta met men sou do m. Li mande m:*

- *Ou byen?*
- *Wi.*
- *Ou pa gen lafyèv?*
- *Non, m byen.*[87]

## 11.2. Diskou rapòte endirèk

Nan diskou rapòte endirèk la, lokitè a pa rapòte sa lòt la te di a egzakteman jan l te di l la. Li antre l nan pwòp diskou pa l la, sa fè diskou rapòte a tounen yon fraz sibòdone.

| Egz. | Diskou dirèk | Diskou endirèk |
| --- | --- | --- |
| | *Ani di «Mwen pè».* | *Ani di li pè.* |

Si pawòl y ap rapòte a se yon **fraz deklarasyon**, w ap gen yon **sibòdone konpletif**.

| Egz. | Diskou dirèk | Diskou endirèk |
| --- | --- | --- |
| | *Pyè di: « M ap manje. »* | *Pyè di **l ap manje**.* |

Si se yon **fraz kesyon**, w ap gen yon **sibòdone kesyon endirèk**.

| Egz. | Diskou dirèk | Diskou endirèk |
| --- | --- | --- |
| | *Pyè Mande: « M mèt manje? »* | *Pyè mande **si l mèt manje**.* |

[87] *F. Morisseau Leroy, Eminans, 2001: 44,45*

Mòd tretman sa a ki fèt sou diskou rapòte a antrene yon seri chanjman nan fraz la. Chanjman sa yo konsène pwonon pèsonèl yo, detèminan posesif yo, pwonon posesif yo, deyiktik yo epi tan ak mòd vèb yo.

### 11.2.1. Chanjman nan pwonon pèsonèl yo

Pwonon pèsonèl 1$^{ye}$ pèsòn sengilye *mwen (m)* tounen pwonon pèsonèl 3$^{yèm}$ pèsòn sengilye *li (l)*.

| | | |
|---|---|---|
| Egz. | Diskou dirèk | Diskou endirèk |
| | *Pyè di Pòl: «Ban* **m** *liv mwen»* | *Pyè di Pòl pou l ba* ***l*** *liv li.* |

Pwonon pèsonèl 2$^{yèm}$ pèsòn sengilye *ou* tounen pwonon pèsonèl 3$^{yèm}$ pèsòn sengilye *li*.

| | | |
|---|---|---|
| Egz. | Diskou dirèk | Diskou endirèk |
| | *Pyè di Pòl : «Pran liv ou.»* (sijè *ou* souzantandi) | *Pyè di Pòl pou* ***l*** *pran liv li.* |

Pwonon pèsonèl 1$^{ye}$ pèsòn pliryèl *nou* tounen pwonon pèsonèl 3$^{yèm}$ pèsòn pliryèl yo.

| | | |
|---|---|---|
| Egz. | Diskou dirèk | Diskou endirèk |
| | *Pyè di Pòl : «Ba* **nou** *liv nou. »* | *Pyè di Pòl pou l ba* **yo** *liv yo.* |

### 11.2.2. Chanjman nan detèminan posesif yo

Detèminan posesif 1$^{ye}$ pèsòn sengilye *mwen* tounen detèminan posesif 3$^{yèm}$ pèsòn sengilye *li*.

| | | |
|---|---|---|
| Egz. | Diskou dirèk | Diskou endirèk |
| | *Pyè di Pòl: «Ban m liv* **mwen***»* | *Pyè di Pòl pou l ba l liv* ***li****.* |

Detèminan posesif 2yèm pèsòn sengilye *ou* tounen detèminan posesif 3yèm pèsòn sengilye *li*.

Egz. Diskou dirèk — *Pyè di Pòl : «Pran liv* ***ou.****»*
Diskou endirèk — *Pyè di Pòl pou l pran liv* ***li****.*

Detèminan posesif 1ye pèsòn pliryèl *nou* tounen detèminan posesif 3yèm pèsòn pliryèl yo.

Egz. Diskou dirèk — *Pyè di Pòl : «Ba nou liv* ***nou.*** *»*
Diskou endirèk — *Pyè di Pòl pou l ba yo liv* ***yo****.*

### 11.2.3. Chanjman nan pwonon posesif yo

Pwonon posesif 1ye pèsòn sengilye tounen pwonon posesif 3yèm pèsòn sengilye.

| Egz. | Diskou dirèk | Diskou endirèk |
|---|---|---|
| | *Pyè di Pòl : «Pran* ***pa m nan.*** *»* | *Pyè di Pòl pou l pran* ***pa l la.*** |
| | *Pyè di Pòl : «Ban m* ***pa m.*** *»* | *Pyè di Pòl pou l ba l* ***pa l****.* |

Pwonon posesif 2yèm pèsòn sengilye tounen pwonon posesif 3yèm pèsòn sengilye.

| Egz. | Diskou dirèk | Diskou endirèk |
|---|---|---|
| | *Pyè di Pòl : «Pran* ***pa w la.*** *»* | *Pyè di Pòl pou l pran* ***pa l la.*** |
| | *Pyè di Pòl : «Men* ***pa w.*** *»* | *Pyè di Pòl men* ***pa l****.* |

Pwonon posesif 1ye pèsòn pliryèl tounen pwonon posesif 3yèm pèsòn pliryèl.

| Egz. | Diskou dirèk | Diskou endirèk |
|---|---|---|
| | *Pyè di Pòl : «Pran* ***pa nou an.*** *»* | *Pyè di Pòl pou l pran* ***pa yo a.*** |

### 11.2.4. Chanjman nan deyiktik yo

Sans eleman deyiktik yo makònen avèk sitiyasyon kominikasyon an. Kòm nan diskou rapòte a se yon lòt sitiyasyon kominikasyon, deyiktif yo pa ka rete menm nan.

Egz.

Diskou dirèk (Sitiyasyon kominikasyon # 1 - madi 1ye jiyè 2008, nan lakou lekòl la) :

*Jak di Andre: «M ap pote liv la* ***isit la*** *pou ou* ***demen****.»*

Diskou rapòte endirèk (Sitiyasyon kominikasyon # 2 - vandredi 5 novanm 2010, nan lari a) :

*Jak te di Andre l ap pote liv la* ***lòtbò a*** *pou li* ***nan demen****.*

Nan premye sitiyasyon kominikasyon an, *isit la* reprezante lakou lekòl la. Si nan diskou rapòte endirèk la lokitè a repete *isit la*, l ap vle di kote li ye nan lari a. Kidonk, pawòl li a pa p egzak. Menm jan an tou, *demen* nan premye sitiyasyon kominikasyon an reprezante mèkredi 2 jiyè 2008. Lokitè a pa ka repete *demen* paske demen pa l la se t ap samdi 6 novanm 2010.

**Tablo chanjman ki fèt nan deyiktik yo nan diskou rapòte endirèk la :**

| Diskou dirèk | Diskou endirèk |
|---|---|
| *Pyè di: "Mwen fè jounen san manje* ***jodi a****."* | *Pyè di li fè jounen san manje* ***jou sa a****.* |
| *Pyè di: "Mwen te ale Jakmèl* ***yè****."* | *Pyè di li te ale Jakmèl* ***nan yè****.* |
| *Pyè di: "M prale* ***demen****."* | *Pyè di li prale* ***nan demen****.* |
| *Pyè di : "Mwen prale* ***aprè demen****."* | *Pyè di li prale* ***nan aprè demen****.* |

| | |
|---|---|
| *Pyè di : "Mwen te wè l* ***avan yè****."* | *Pyè di li te wè l* ***nan avan yè****.* |
| *Pyè di : "M ap vini* ***kounye a****."* | *Pyè di l ap vini* ***menm moman an****.* |
| *Pyè di : "Moun* ***isit*** *pa konn moun."* | *Pyè di moun* ***lòtbò a*** *pa konn moun.* |

### 11.2.5. Chanjman nan tan vèb yo

Chanjman ki fèt nan tan vèb diskou rapòte a depann de tan vèb entwodiktè a. Lè ***vèb entwodiktè a nan tan prezan***, pa gen ankenn chanjman ki fèt nan tan vèb sibòdone a.

Egz. Diskou dirèk — Diskou endirèk

*Pyè di: "M ap manje."* — *Pyè di* ***l ap manje****.*

*Pyè di: "M te manje."* — *Pyè di* ***l te manje****.*

*Pyè di: "M pral manje."* — *Pyè di* ***li pral manje****.*

Lè ***vèb entwodiktè a nan tan pase***, vèb diskou rapòte a ka chanje, li ka pa chanje.

Si vèb diskou rapòte a nan tan prezan kontinye, swa l rete nan menm tan an oswa li tounen pase kontinye.

Egz. Diskou dirèk — Diskou endirèk

*Pyè te di: "M ap manje."* — *Pyè te di* ***l ap manje/ li t ap manje****.*

Si vèb diskou rapòte a nan tan fiti pwòch (ki gen menm fòm ak prezan kontinye a), swa l rete nan menm tan an oswa li tounen kondisyonèl pase (ki gen menm fòm ak pase kontinye a).

Egz. Diskou dirèk — Diskou endirèk

*Pyè te di: "M ap manje."* — *Pyè te di* ***l ap manje/ li t ap manje****.*

Si vèb diskou rapòte a nan tan fiti senp, swa li rete nan menm tan an oswa li tounen fiti pase.

| | |
|---|---|
| **Egz.** Diskou dirèk | Diskou endirèk |
| *Pyè te di: "M pral manje."* | *Pyè te di* ***li pral manje./li t apral manje.*** |

Si vèb diskou rapòte a nan yon tan pase, l ap rete nan menm tan pase a.

| | |
|---|---|
| **Egz.** Diskou dirèk | Diskou endirèk |
| *Pyè te di: "M te manje."* | *Pyè te di* ***l te manje.*** |
| *Pyè te di: "M t ap manje."* | *Pyè te di* ***l t ap manje.*** |
| *Pyè te di: "M t apral manje."* | *Pyè te di* ***l t apral manje.*** |

### 11.2.6. Chanjman nan mòd vèb yo

Lè vèb diskou rapòte a nan mòd enperatif, vèb fraz sibòdone a ap nan mòd sibjonktif oswa mòd enfinitif.

| | |
|---|---|
| **Egz.** Diskou dirèk | Diskou endirèk |
| *Pyè di Pòl: "Ban m liv mwen."* | *Pyè di Pòl* **pou l ba l liv li.** |
| *Pyè di pòl: "Ban m liv mwen."* | *Pyè di Pòl* **pou ba l liv li.** |

Nan premye egzanp lan, vèb fraz sibòdone a nan mòd sibjonktif (*pou* = sibòdonan); nan dezyèm egzanp lan, vèb fraz sibòdone a nan mòd enfinitif (*pou* = prepozisyon).

## 11.3. Diskou rapòte endirèk lib

Diskou rapòte endirèk lib la se yon diskou rapòte ki pa respekte ni tout prensip diskou dirèk la, ni tout prensip diskou endirèk la e anmenmtan li suiv kèk règ nan toulede. Nan diskou rapòte endirèk lib la, lokitè a jis

antre pawòl l ap rapòte a nan pwòp diskou pa l la san l pa sèvi ak vèb lapawòl pou entwodui l.

Egz.

Diskou rapòte dirèk
*Li pa kontinye kous la, li lage kò l atè a. Li di: " **Mwen pa kapab ankò!**"*

Diskou rapòte endirèk
*Li pa kontinye kous la, li lage kò l atè a. Li di **Li pa kapab ankò**.*

Diskou rapòte endirèk lib
*Li pa kontinye kous la, li lage kò l atè a.* ***Li pa kapab ankò!***

Menm jan ak diskou dirèk la, diskou endirèk lib la reprann pawòl lòt moun nan avèk menm entonasyon an (ki reprezante ak pwen esklamasyon nan egzanp lan) men san l pa sèvi ni ak de pwen, ni ak gimè, ni ak vèb pou l entwodui l.

Menm jan ak diskou endirèk la, gen chanjman ki fèt nan pèsòn yo (*Mwen* tounen *Li* nan egzanp lan), nan tan ak mòd vèb yo ak nan deyiktik yo. Kontrèman ak diskou rapòte endirèk la, diskou rapòte endirèk lib la se pa yon pwopozisyon sibòdone epi pa gen vèb ki entwodui l.

## 12.Ponktyasyon

Ponktyasyon an konsène lang ekri a. Se yon seri siy yo itilize sitou pou endike entonasyon ak poz moun fè lè y ap pale. Yo sèvi ak siy ponktyasyon yo tou pou separe fraz yo ak gwoup sentaksik yo. Tablo pi ba a bay lis pifò siy ponktyasyon ki sèvi nan lang ekri a avèk wòl siy sa yo.

| SIY | NON SIY LAN | ITILIZASYON | EGZANP |
| --- | --- | --- | --- |
| . | Pwen | Yo mete pwen nan fen fraz deklarasyon ak fraz lòd, envitasyon ak demann. | «Ou pa dwe kriye. Souye je w. Pa koute pawòl Marenn ak Tirezyas. Mwen la. » (Morisseau-Leroy, *Wa kreyon*) |
| ! | Pwen esklamasyon | Yo mete pwen esklamasyon nan fen yon fraz santiman ak emosyon. | « O! O! Gade on traka! Èske w konnen m sezi! Pou yon moun enkondit nan pwen sa a, mezanmi! » (Lyonel Desmarattes, *Mouche Defas*) |
| ? | Pwen kesyon | Yo mete pwen kesyon nan fen yon fraz kesyon. | « Moun renmen moun pou moun, kote w janm tande sa? » (Lyonel Desmarattes, *Mouche Defas*) |

| SIY | NON SIY LAN | ITILIZASYON | EGZANP |
|---|---|---|---|
| , | vigil | Yo sèvi ak vigil pou separe plizyè eleman nan yon fraz oswa plizyè pwopozisyon jistapoze oubyen kowòdone. Vigil la sèvi tou pou detache yon gwoup konpleman oswa yon gwoup yo mete aksan sou li nan yon fraz ensistans. | « Sa w tande a, yon sèl kout lanbi pati, enpi lanbi toupatou. » (Morisseau-Leroy , *Pèp la*) |
| ; | Pwen-vigil | Yo sèvi ak pwen vigil pou separe plizyè pwopozisyon jistapoze ki gen yon sans ki relye yo. Chak pwopozisyon sa yo te kapab yon fraz poukont yo. | «Yo fèt pòv; yo viv pòv; yo mouri pòv. » (Frankétienne, *Dezafi*) |
| ... | Twa pwen | Yo sèvi ak twa pwen yo pou endike gen lòt eleman toujou yo pa site oubyen ki souzantandi. | « Mwen ka ede ou yon jou si ou regrèt planèt ou a. Mwen ka... » (Gary Victor, *Ti prens lan*) |
| : | De pwen | Yo sèvi ak de pwen pou entwodui yon diskou rapòte dirèk; pou entwodui yon lis eleman; pou separe de pwopozisyon jistapoze kote youn se konsekans oubyen koz lòt la. | «Yo pale lang nan mal. Yo di li : "Jouk ou tou..." Yo di li : "Any! Ou se patwa lakou". » (Lyonel Desmarattes, *Mon coeur et ma plume*) |

| SIY | NON SIY LAN | ITILIZASYON | EGZANP |
|---|---|---|---|
| « » | Gimè | Yo sèvi ak gimè pou ankadre yon diskou rapòte dirèk oswa pou atire atansyon sou yon eleman an patikilye. | «Yo di li : "Any! Ou se patwa lakou". »<br><br>(Lyonel Desmarattes, *Mon coeur et ma plume*) |
| — | Tirè | Yo sèvi ak tirè pou endike replik nan yon dyalòg. Chak replik gen yon tirè devan l pou montre se yon lòt lokitè ki pran lapawòl.<br><br>Yo sèvi ak tirè tou pou detache fraz ensidant (cf. 10.5). | – Kot ti bout kochon m te mete la ?<br>– Chat la pran l<br>– Kote chat ?<br>– Anba kabann<br>– Kote kabann ?<br>– Dife boule l<br>– Kote dife ?<br>– Lapli mouye l<br>[…]<br><br>(Mimi Barthélémy, *Istwa peyi Dayiti ak Ti Mimi*) |

| SIY | NON SIY LAN | ITILIZASYON | EGZANP |
|---|---|---|---|
| ( ) | Parantèz | Yo sèvi ak parantèz pou ankadre yon presizyon oswa yon enfòmasyon anplis yo bay sou yon eleman nan fraz la. Parantèz yo ka plase nan mitan fraz la, tousuit apre eleman y ap bay presizyon sou li a, oubyen apre fraz la nèt, sa vle di apre siy ponktyasyon ki fini fraz la. | Biznis sa a te mache nèt nan 18è syèk la. (Yon syèk yo pa te wont di se syèk kote tout moun renmen tout moun).<br><br>(Mimi Barthélémy, *Istwa peyi Dayiti ak Ti Mimi*) |
| [ ] | Kwochè | Menm jan ak parantèz yo, kwochè yo sèvi pou ankadre yon presizyon oswa yon enfòmasyon anplis yo bay sou yon eleman nan fraz la. Men yo plis sèvi ak kwochè nan diskou rapòte. Si moun k ap ekri a vle ajoute yon presizyon nan deklarasyon yon lòt moun, l ap mete presizyon l lan nan mitan de kwochè. Konsa tou, si li retire yon pati nan pawòl moun nan l ap rapòte a, l ap mete twa pwen nan mitan de kwochè nan plas pawòl li retire a. | « Dèyè yon gwo touf pengwen<br>Lòt jou mwen kontre Choukoun<br>Li souri lè li wè mwen [...]<br>Choukoun se yon marabout<br>Zye li klere kou chandèl...»<br><br>(Oswald Durand, *Choukoun*.) |

# 13. Fonksyon sentaksik

Fonksyon sentaksik la presize ki rapò oswa ki lyen ki genyen ant inite sentaksik yo. Sa vle di ki wòl yon inite jwe parapò ak yon lòt inite. Lè w konprann fonksyon inite yo, ou pi byen konprann fason fraz la konstwi.

Gen sèt gwo fonksyon sentaksik :

- Fonksyon sijè
- Fonksyon predika
- Fonksyon konpleman
- Fonksyon atribi
- Fonksyon modifikatè
- Fonksyon kowòdonan
- Fonksyon sibòdonan

Gen nan fonksyon sa yo ki gen lòt fonksyon sentaksik anndan yo.

## 13.1. Fonksyon sijè

Manipilasyon sentaksik k ap pèmèt rekonèt gwoup ki jwe wòl sijè nan fraz la, se lè ou ka ankadre gwoup la ak *se... ki* (*se...k*).

Gen twa eleman ki ka gen fonksyon sijè nan fraz la : yon non oswa yon gwoup non ; yon pwonon epi yon gwoup enfinitif (cf. 4).

Egz. ***Linda*** *ap chante.* (***Se*** *Linda* ***ki*** *ap chante.)*
***Pitit fi Pyè a*** *ap chante.* (***Se*** *pitit fi Pyè a* ***ki*** *ap chante.)*
***Li*** *ap chante.* (***Se*** *li* ***ki*** *ap chante.)*
***Konn chante*** *se yon don.* (***Se*** *konn chante* ***ki*** *se yon don)*

## 13.2. Fonksyon predika

Fonksyon predika a bay yon enfòmasyon sou sijè a oubyen sou sa sijè a ap fè. Pou w idantifye gwoup ki jwe wòl predika a, ou ka sèvi ak plizyè manipilasyon sentaksik tankou deplasman, efasman ak ajou (ajou advèb negasyon pa devan gwoup la).

Egz. *Linda* ***ap chante***.

| | |
|---|---|
| Ajou : | *Linda* ***pa*** *ap chante*. |
| Deplasman : | **Ap chante Linda*. (Gwoup *ap chante* a pa ka deplase, se predika fraz la.) |
| Efasman : | **Linda* × (Gwoup *ap chante* a pa ka efase, se yon konstitiyan obligatwa, se predika fraz la.) |

## 13.3. Fonksyon konpleman

Fonksyon konpleman an se lè yon mo oswa yon gwoup mo konplete sans fraz la oubyen sans yon lòt inite anndan fraz la. Lè konpleman an konplete yon inite anndan fraz la, li vin fè pati gwoup inite sa a fòme a. Non konpleman an endike ki inite li konplete. Pa egzanp, si se yon non li konplete, l ap rele *konpleman non*.

Gen plizyè kategori konpleman.

- Konpleman fraz la
- Konpleman dirèk vèb la
- Konpleman endirèk vèb la
- Konpleman non an
- Konpleman adjektif la
- Konpleman advèb la
- Konpleman pwonon an
- Konpleman prezantatif la
- Konpleman vèb enpèsonèl la

### 13.3.1. Konpleman fraz la

Konpleman fraz la pote yon enfòmasyon anplis sou tout fraz la. Ou ka elimine l san ni sentaks fraz la ni sans fraz la pa afekte. Gen plizyè gwoup ki ka jwe wòl konpleman fraz : yon gwoup non, yon gwoup prepozisyon, yon gwoup advèb epi yon gwoup sibòdone konpleman fraz (cf. 6).

Egz. ***Tout lajounen*** *Linda ap chante.*

### 13.3.2. Konpleman dirèk vèb la

Konpleman dirèk vèb la konplete yon vèb. Li fè pati gwoup vèb la. Konpleman an dirèk paske li konplete vèb la san l pa sèvi ak yon prepozisyon (cf. 2.2.1).

Egz. *Linda ap chante* ***yon bèl chante.***

### 13.3.3. Konpleman endirèk vèb la

Konpleman endirèk vèb la sèvi ak yon prepozisyon pou konplete vèb la. Defwa, konpleman endirèk vèb la se yon gwoup advèbyal. Li fè pati gwoup vèb la paske li se yon espansyon vèb la. (cf. 2.2.2).

Egz. *Linda ap chante* ***pou papa l.***

### 13.3.4. Konpleman non an

Konpleman non an se yon espansyon non an, li pote yon enfòmasyon anplis sou non an. Li fè pati gwoup non an (cf. 2.1.2).

Egz. *Linda,* ***pitit fi Pyè a,*** *ap chante.*

### 13.3.5. Konpleman adjektif la

Konpleman adjektif la se yon espansyon adjektif la. Li fè pati gwoup adjektif la (cf. 2.3).

Egz. *Linda kontan* ***chante pou papa l.***

### 13.3.6. Konpleman advèb la

Konpleman advèb la se yon espansyon ki konplete advèb la. Li fè pati gwoup advèb la (cf. 2.4).

Egz. *Malerezman* ***pou Linda****, papa l pa renmen chante a.*

### 13.3.7. Konpleman pwonon an

Konpleman pwonon an se yon espansyon ki konplete yon pwonon.

Egz. *Pran sa* ***ki sou tab la.***

### 13.3.8. Konpleman prezantatif la

Nan yon fraz ak prezantatif, konpleman prezantatif la konplete prezantatif la (cf. 7.1).

Egz. *Men* ***sa m ta p di w la.***
*Gen* ***pawòl pou w tande!***

### 13.3.9. Konpleman vèb enpèsonèl la

Nan yon fraz enpèsonèl, konpleman vèb enpèsonèl la konplete vèb enpèsonèl la (cf. 7.4).

Egz. *L ap fè lapli* ***depi twa jou.***
*Fòk* ***ou ale wè manman w.***

## 13.4. Fonksyon atribi

Fonksyon atribi a se lè yon mo oswa yon gwoup mo presize karakteristik yon lòt inite nan fraz la. Gen de kalite atribi : atribi sijè a ak atribi konpleman dirèk la.

### 13.4.1. Atribi sijè a

Atribi sijè a bay yon karakteristik sijè a grasa yon kopil (se, ye) oubyen yon vèb atribitif (sanble, gen lè, tounen, santi w, elt.). Atribi sijè a se yon espansyon vèb atribitif la. Li fè pati gwoup vèb la.

Egz. *Linda se* ***yon gwo chantèz.***
*Linda sanble* ***l fache.***
*Mwen santi m* ***byen.***

### 13.4.2. Atribi konpleman dirèk la

Atribi konpleman dirèk la konplete sans konpleman dirèk la, li ba l yon karakteristik.

Egz. *M twouve Linda* ***bèl.*** (*Linda* = KD ; *bèl* = AtrKD)

## 13.5. Fonksyon modifikatè

Fonksyon modifikatè a se lè wòl yon mo oubyen yon gwoup mo se chanje (modifye) sans yon lòt mo oubyen yon lòt gwoup mo. Modifikatè a konplete, presize oswa ranfòse sans eleman li modifye a. Inite ki jwe wòl modifikatè yo se **gwoup advèb** ak **gwoup prepozisyon**.

Modifikatè a ka chanje sans plizyè kategori mo : vèb, adjektif, advèb, prepozisyon, detèminan, pwonon, gwoup enfinitif.

| | | |
|---|---|---|
| Egz. | *Li pale* ***avèk konviksyon.*** | (GPrep *avèk konviksyon* an modifye vèb *pale* a) |
| | *Fim sa a* ***trè*** *enteresan.* | (advèb *trè* a modifye adjektif *enteresan* an) |
| | *Se* ***trè*** *byen.* | (advèb *trè* a modifye advèb *byen* an) |
| | *Kay la* ***tou*** *pre mache a.* | (advèb *tou* a modifye prepozisyon *pre* a) |
| | *Te gen* ***anviwon*** *twa moun.* | (advèb *anviwon* an modifye detèminan *twa* a) |
| | ***Prèske*** *tout pouri.* | (advèb *prèske* a modifye pwonon endefini *tout* la) |
| | ***Byen*** *manje bon pou lasante.* | (advèb *byen* an modifye vèb enfinitif *manje* a) |

***Rem.*** Nan fraz tonkou *Kay la tou pre mache a*, yo konn fè advèb la ak prepozisyon an fè yon sèl lè y ap ekri yo. Sa bay yon sèl mo ki se yon prepozisyon : *toupre*.

Men, nou chwazi ekri l an de mo pito (*tou pre*) paske se *pre* ki prepozisyon an e *tou* se yon advèb modifikatè. Nou te kapab di *Kay la pre mache a*. Advèb *tou* a vin ranfòse ide a, se yon modifikatè.

Nou jwenn advèb tou a nan lòt konstriksyon tankou :

*Li* ***tou*** *malad, l ap jwe.*
*Pa nwi pitit la, li* ***tou*** *grangou a.*
*M ap* ***tou*** *fini ak sa.*

Si nou pa kole advèb *tou* a ak eleman li modifye a nan egzanp pi wo yo, pa gen rezon pou nou kole l ak yon prepozisyon.

### 13.6. Fonksyon kowòdonan

Fonksyon kowòdonan an se lè yon eleman sèvi pou relye de gwoup mo oswa de fraz sentaksik. Kowòdonan an pa yon gwoup, ni l pa fè pati yon gwoup. Wòl li se relye de gwoup (cf. 1.8.1; 10.2).

Egz. *Li pran valiz li* ***epi*** *l ale.*
*Chèlin* ***ak*** *Danyèl ap danse.*

### 13.7. Fonksyon sibòdonan

Fonksyon sibòdonan an se lè yon mo oswa yon gwoup mo relye fraz sibòdone a ak fraz anchasant lan. Menm jan ak kowòdonan yo, sibòdonan yo pa yon gwoup sentaksik apa ni yo pa fè pati yon gwoup. Wòl yo se entwodui fraz sibòdone a (cf. 1.8.2; 10.4).

Egz. *M ap travay di* ***paske*** *mwen vle reyisi.*

## 14. Manipilasyon sentaksik

Manipilasyon sentaksik yo se yon seri tès ou ka fè pou w analize fraz la. Lè w bwase bil fraz la konsa, sa pèmèt ou detekte mo yo, gwoup yo, fraz sentaksik yo ansanm ak fonksyon chak eleman sa yo genyen youn parapò ak lòt nan fraz la.

Gen senk manipilasyon nou ka fè sou yon fraz:

- Ajou oswa adisyon
- Efasman
- Deplasman
- Ranplasman
- Ankadreman

## 14.1. Ajou

Ajou a, oswa adisyon an, se lè w ajoute yon mo oubyen yon gwoup mo nan fraz la pou w ka analize l.

Pa egzanp, ajou a kapab ede w idantifye si yon adjektif kalifyan oswa si li klasifyan lè ou ajoute yon advèb modifikatè devan oubyen dèyè adjektif la. Lè ou mete yon advèb avèk yon adjektif kalifyan, sentaks fraz la rete kòrèk e sans li pa chanje. Men, lè w mete yon advèb avèk yon adjektif klasifyan, fraz la pa fè sans (cf. 1.3.1).

| | | | |
|---|---|---|---|
| Egz. | *Sitiyasyon an malouk.* | → | *Sitiyasyon an malouk* **anpil**. |
| | | | *Sitiyasyon an* **vrèman** *malouk.* |
| | *Sitiyasyon ekonomik lan.* | → | **Sitiyasyon* **trè** *ekonomik lan.* |
| | | | **Sitiyasyon ekonomik* **anpil** *la.* |

Manipilasyon sa a, ajou advèb la, pèmèt nou rekonèt adjektif *malouk* la nan premye egzanp lan se yon adjektif kalifyan e adjektif *ekonomik* nan dezyèm egzanp lan se yon adjektif klasifyan.

Nou kapab ajoute advèb negasyon *pa* devan gwoup predika a pou nou idantifye l.

| | | | |
|---|---|---|---|
| Egz. | *Tablo sa a bèl* | → | *Tablo sa a* **pa** *bèl.* |
| | *Mwen pral dòmi* | → | *Mwen* **pa** *pral dòmi.* |

## 14.2. Efasman

Efasman an se lè ou elimine yon mo oswa yon gwoup mo nan fraz la. Li ka ede w idantifye eleman ki pa obligatwa nan yon fraz oubyen nan yon gwoup.

Si lè w retire eleman an nan fraz la sentaks fraz la rete kòrèk, w ap konnen eleman an pa t obligatwa. Si lè w retire eleman an nan fraz la sentaks fraz la vin kwochi kwocha, w ap konnen eleman an obligatwa.

| | | | |
|---|---|---|---|
| Egz. | *M ap ba ou li* ***lè ti poul fè dan.*** | → | *M ap ba ou li* ×. |
| | *M* ***ap ba*** *ou li lè ti poul fè dan.* | → | **M × ou li lè ti poul fè dan.* |
| | ***M*** *ap ba ou li lè ti poul fè dan.* | → | ** × ap ba ou li lè ti poul fè dan.* |
| | *M ap ba* ***ou*** *li lè ti poul fè dan.* | → | **M ap ba × li lè ti poul fè dan.* |
| | *M ap ba ou* ***li*** *lè ti poul fè dan.* | → | **M ap ba ou × lè ti poul fè dan.* |

Nan egzanp sa yo, se sèlman premye efasman an ki posib paske gwoup *lè ti poul fè dan* an se konpleman fraz li ye, kidonk li pa obligatwa nan fraz la. Men kat lòt efasman yo fè konstriksyon fraz la vin pa kòrèk. Nou pa ka elimine gwoup vèb *ap ba* a paske se predika fraz la ; nou pa ka efase pwonon *M* an paske se sijè fraz la ; nou pa ka efase pwonon *ou* ak *li* yo paske se konpleman dirèk ak konpleman endirèk vèb la yo ye.

Pou gwoup yo, efasman an ka pèmèt nou idantifye eleman ki pa obligatwa yo, tankou konpleman non an, konpleman adjektif la ak gwoup modifikatè yo.

| | | | |
|---|---|---|---|
| Egz. | *Mwen renmen valiz* ***ki sou tab*** *la.* | → | *Mwen renmen valiz × la.* |
| | *Mwen t ap kontan* ***ale nan fèt la.*** | → | *Mwen t ap kontan × .* |
| | *Mwen t ap* ***trè*** *kontan.* | → | *Mwen t ap × kontan.* |

## 14.3. Deplasman

Deplasman an se lè ou chanje yon mo oswa yon gwoup mo plas pou w ka byen analize fraz la. Tès sa a ka pèmèt ou byen delimite gwoup yo epi konprann fonksyon yo nan fraz la. Gen gwoup ki ka deplase san

sentaks fraz la pa deranje, men gen gwoup, tankou sijè ak predika fraz la, ki pa ka deplase.

| | | | |
|---|---|---|---|
| Egz. | *Mwen pral Leyogàn* ***demen.*** | → | ***Demen****, mwen pral Leyogàn.* |
| | ***Mwen*** *pral Leyogàn demen.* | → | **Pral Leyogàn demen,* ***mwen.*** |
| | *Mwen* ***pral Leyogàn*** *demen.* | → | **Mmwen demen* ***pral Leyogàn.*** |

Nan egzanp sa yo, nou wè lè nou deplase gwoup *demen* an, pa gen pwoblèm. Se yon konpleman fraz. Men, lè nou deplase goup *Mwen* ak *Pral Leyogàn* nan, fraz la pa gen sans. *Mwen* se sijè, *Pral Leyogàn* se predika.

## 14.4. Ranplasman

Ranplasman an se lè nou ranplase yon mo oswa yon gwoup mo ak yon lòt mo oswa yon lòt gwoup mo. Manipilasyon sa a pèmèt nou idantifye kategori mòfosentaksik oswa klas mo yo, delimite gwoup yo epi idantifye fonksyon sentaksik yo.

| | | | |
|---|---|---|---|
| Egz. | *Liv* ***ki sou tab la*** *enteresan* | → | *Liv* ***ble*** *a enteresan.* |
| | | | *Liv* ***Jowàn*** *nan enteresan.* |
| | | | *Liv* ***mwen te achte*** *a enteresan.* |

Lè nou ranplase gwoup *ki sou tab la* ak yon adjektif, yon gwoup non oswa yon fraz sibòdone, sa pèmèt nou konprann gwoup sa a se konpleman non liv la.

Nan egzanp pi ba a, ranplasman an pèmèt nou idantifye klas mo yo.

| | | | |
|---|---|---|---|
| Egz. | *Te gen* ***de*** *moun nan kay la.* | → | *Te gen* ***twa mil*** *moun nan kay la.* |
| | | | *Te gen* ***anpil*** *moun nan kay la.* |
| | | | *Te gen* ***kèk*** *moun nan kay la.* |

Manipilasyon sa a ede nou wè eleman *de, twa mil, anpil* ak *kèk*, tout se detèminan yo ye.

Nou kapab ranplase yon mo oswa yon gwoup mo ak yon pwonon. Yo rele manipilasyon sa a **Pwonominalizasyon**. Sa pèmèt nou wè menmsi gwoup mo a long li se yon sèl inite sentaksik ki ranpli yon fonksyon. Pwonominalizasyon an pèmèt nou delimite gwoup la epi jwenn ki fonksyon li gen nan fraz la.

Egz. ***Jinèt ak timoun li yo*** *bezwen manje* → ***Yo*** *bezwen manje.*

***Ti gason ki t ap jwe foutbòl la*** *malad* → ***Li*** *malad.*

### 14.5. Ankadreman

Ankadreman an pèmèt nou idantifye sijè fraz la lè nou ankadre l ak *se… ki* (*se… k*).

Egz. *Jinèt ak Antwàn ap plenyen* → ***Se*** *Jinèt ak Antwàn* ***k*** *ap plenyen.*

## 15. Reprezantasyon sentaksik

Yon fraz se yon estrikti ki konstwi sou plizyè nivo. Fòk ou ka dekòtike fraz la pou w jwenn diferant pati ki fòme l yo pou w ka konprann konstriksyon fraz la ak inite sans li fòme a.

Men prensip reprezantasyon sentaksik la : klas mo yo fòme gwoup sentaksik, gwoup sentaksik yo fòme konstitiyan e konstitiyan yo fòme fraz. Nan analiz fraz la nou fè menm etap sa yo, men alanvè. Nou soti nan pi gwo konstitiyan yo pou rive nan pi piti yo[88].

---

[88] Gen yon nivo ki pi ba pase klas mo yo, se mòfèm yo (pi piti inite sentaksik) oswa monèm yo (pi piti inite sans). Se pi piti konstitiyan yo. Pa egzanp nan mo *depale* nou gen

Lengwis yo konn sèvi ak plizyè kalite chema pou reprezante estrikti fraz yo. Kèk nan chema sa yo se reprezantasyon sou fòm bwat (Charles Francis Hockett), sou fòm parantèz oswa sou fòm pyebwa (Noam Chomsky). Nan chapit sa a n ap sèvi ak reprezantasyon sou fòm pyebwa a paske li pi kouran.

Jan nou wè sa nan chema pi ba a, reprezantasyon sou fòm pyebwa a fèt tankou yon pyebwa tèt anba ki gen branch ak jwen an. Li soti nan pi gwo konstitiyan fraz la pou rive nan pi piti yo.




***Ilistrasyon 1:*** *Chema reprezantasyon sentaksik sou fòm pyebwa*

## 15.1. Kat nivo analiz

Gen kat nivo analiz pou kat nivo konstriksyon fraz la. Se kat nivo analiz sa yo ki pral ede nou dekòtike fraz la.

---

de mòfèm : *de* epi *pale*. Nan egzanp ki nan chapit sa a, nou kanpe reprezantasyon an nan nivo klas mo yo.

<u>1ye nivo analiz :</u> Premye nivo analiz la se **fraz konplè a**.

<u>2yèm nivo analiz :</u> Nou konnen fraz la gen de eleman oswa konstitiyan obligatwa ki fòme l ki se sijè a ak predika a. Gen yon twazyèm eleman ki pa obligatwa ki ka la tou. Se konpleman fraz la. Kidonk, nan dezyèm nivo analiz la, n ap chèche **idantifye twa eleman ki fòme fraz la** : Sijè a, predika a ak konpleman fraz la.

<u>3yèm nivo analiz :</u> Nan twazyèm nivo analiz la, n ap chèche **idantifye gwoup yo ak fonksyon yo** nan fraz la. Yo rele gwoup yo *sentag* tou.

<u>4yèm nivo analiz :</u> Nan katriyèm nivo analiz la, n ap chèche **separe klas mo yo**.

An nou analize senk egzanp ki reprezante senk kalite konstriksyon fraz: (1) Sijè + predika vèb; (2) sijè + predika vèb + konpleman dirèk ; (3) Sijè + predika adjektif + konpleman adjektif ; (4) fraz kowòdone ; (5) fraz sibòdone.

1. *Solèy la leve.*
2. *Atis jakmelyen yo ap fè yon espozisyon semèn sa a.*
3. *Mwen byen kontan wè ou.*
4. *Mwen ta danse, men mwen malad.*
5. *Kou moun yo vini, li ale.*

N ap sèvi ak reprezantasyon sou fòm pyebwa a. Pou reprezante konstitiyan fraz la, n a p mete sijè fraz la sou fon jòn, predika a sou fon vèt, konpleman fraz la sou fon ble epi konjonksyon yo sou fon woz. Pou fraz 4 ak fraz 5 lan, *F* = fraz grafik ; *F1* = fraz sentaksik *1* epi *F2* = fraz sentaksik *2*.

Egz. 1 *Solèy la leve.*




Egz. 2 *Atis jakmelyen yo ap fè yon espozisyon semèn sa a.*



Egz. 3 *Mwen byen kontan wè w.*




Egz. 4 *Mwen ta danse, men mwen malad.*



Egz. 5 *Kou moun yo vini, li ale.*



## 16.Pèsòn nan konjigezon

Yon vèb konjige lè li pote mak pèsòn, tan, mòd ak aspè.

Gen sis pèsòn nan konjigezon, men gen senk fòm pwonon pèsonèl ki reprezante yo, twa fòm pou sengilye (mwen, ou, li), de fòm pou pliryèl (nou, yo). Premye ak dezyèm pèsòn pliryèl yo gen menm fòm.

| | | Pwonon pèsonèl | Fòm rakousi |
|---|---|---|---|
| **Sengilye** | 1ye pèsòn | *Mwen* | *M* |
| | 2yèm pèsòn | *Ou* | *W* |
| | 3yèm pèsòn | *Li* | *L* |
| **Pliryèl** | 1ye pèsòn | *Nou* | *N* |
| | 2yèm pèsòn | *Nou* | *N* |
| | 3yèm pèsòn | *Yo* | *Y* |

*Rem.* Nan analiz semantik fraz la « Pèsòn nan esprime relasyon ki egziste ant patisipan pwosè a e pwosè a li menm » (Roland Eluerd, 2008: 98, se nou ki tradui). Pwosè a se aksyon oswa pwosesis vèb la esprime a. Patisipan oubyen aktan ki lakòz pwosè a, yo rele l **ajan** oswa **aktè**. Aktan ki sibi pwosè a, yo rele l **pasyan**; aktan ki benefisye pwosè a, yo rele l **benefisyè**.

Egz. *Jak bay Jinèt kanape a.*

**Pwosè :** *bay*

**Aktan :** *Jak (aktè)* / *Jinèt (benefisyè)* / *kanape a (pasyan)*

### *Tan konjigezon*

Nan konjigezon, tan an pèmèt moun k ap pale a, lokitè a, plase pwosè a nan tan k ap pase a parapò ak moman l ap pale a, oswa *moman enonsyasyon an*. Swa pwosè a ap fèt nan moman l ap pale a (prezan), swa li te pase anvan moman l ap pale a (pase), swa li gen pou l pase apre moman l ap pale a (fiti).

Sa pa vle di nosyon tan nan konjigezon an gen menm sans ak tan k ap pase a. La a, *prezan*, *pase*, *fiti*, se tan k ap pase a. Nou ka reprezante l konsa:




*Ilistrasyon 2:Chema tan*

Pa egzanp, si yon lokitè di : « *Mwen fèt an 2001* ». Vèb *Fèt* la konjige nan tan prezan (tan konjigezon), men li esprime yon aksyon ki pase (tan k ap pase a).

## 17.Aspè

Aspè a esprime kòman moun k ap pale a wè dewoulman pwosè a. Gen plizyè kategori aspè :

- Aspè enkowatif
- Aspè akonpli

- Aspè diratif oswa non akonpli
- Aspè iteratif oswa repetitif
- Aspè pwospektif

**_Aspè enkowatif_**

Aspè enkowatif la esprime yon pwosè ki nan kòmansman l.

Egz. *An nou danse konpa.*

**_Aspè akonpli_**

Aspè akonpli a esprime yon pwosè ki fin reyalize.

Egz. *Nou te danse konpa nan fèt la.*

**_Aspè non akonpli/ diratif_**

Aspè non akonpli oswa diratif la esprime yon pwosè ki deja kòmanse men ki poko fini, ki ap dewoule toujou.

Egz. *N ap danse konpa.*

**_Aspè iteratif/repetitif_**

Aspè iteratif oswa repetitif la esprime yon pwosè ki repete.

Egz. *N al danse konpa chak samdi.*

**Aspè pwospektif**

Yo sèvi ak aspè pwospektif la pou plase pwosè oubyen eta fraz la esprime a nan pwolonjman sitiyasyon kominikasyon an. Pwosè a toupre reyalize (R. Damoiseau 2005: 104).

Egz. *Nou pral danse.*

## 17.1. Eleman ki esprime aspè

Gen plizyè eleman ki ka esprime aspè a. Se kapab sans vèb la, tan vèb la konjige a, mak tan ak aspè yo epi lokisyon aspè yo.

### 17.1.1. Sans vèb la

Gen kèk vèb, depi nan sans yo, yo tou esprime aspè a.

**Egz.** *Kòmanse, derape, tanmen* (aspè enkowatif)
*Fini, sispann* (aspè akonpli)
*Dòmi* (aspè diratif)
*Elt.*

### 17.1.2. Tan konjigezon an

Gen kèk tan konjigezon, anplis yo endike moman pwosè a, yo tou endike aspè a tou, sa vle di jan lokitè a wè dewoulman pwosè a.

| | | | |
|---|---|---|---|
| **Egz.** | Pase senp : | *Jan te jwe foutbòl deja.* | (aspè akonpli) |
| | Pase kontinye : | *Jan t ap jwe foutbòl.* | (aspè non akonpli, diratif) |
| | Prezan kontinye : | *Jan ap jwe foutbòl.* | (aspè non akonpli, diratif) |
| | Fiti senp : | *Jan pral jwe foutbòl.* | (aspè pwospektif) |

### 17.1.3. Mak tan ak aspè yo

Wòl mak tan ak aspè yo nan lang nan se pou yo esprime tan ak aspè pwosè yo (cf. 1.9).

| | | | |
|---|---|---|---|
| Egz. | *Ap* | *Mwen t ap mache sou wout la.* | (aspè diratif) |
| | *Te* | *Mwen te wè machin nan.* | (aspè akonpli) |
| | *An nou* | *An nou chante.* | (aspè enkowatif) |

### 17.1.4. Lokisyon aspè yo

An kreyòl gen plizyè espresyon, wòl yo nan lang nan se esprime aspè pwosè yo, sa vle di kòman moun k ap pale a wè dewoulman pwosè a. Anpil nan lokisyon sa yo fèt ak vèb oksilyè yo.

- Fini (ak fòm rakousi *fin*) + vèb enfinitif → aspè akonpli

  Egz. *Mwen fin manje.*

- Sot (Fòm rakousi vèb soti) + vèb enfinitif → aspè akonpli

  Egz. *Mwen sot manje.*

- Fèk + vèb enfinitif → aspè akonpli

  Egz. *Mwen fèk manje.*

- Fèk + fin + vèb enfinitif → aspè akonpli

  Egz. *Mwen fèk fin manje.*

- Fèk + sot + vèb enfinitif → aspè akonpli

  Egz. *Mwen fèk sot manje.*

- Plede + vèb enfinitif → aspè iteratif/repetitif

  Egz. *Mwen plede manje.*

- Tonbe + vèb enfinitif → aspè enkowatif

Egz. *Mwen tonbe kriye.*

## 18. Mòd

Mòd la pèmèt lokitè a esprime kòman li wè reyalite pwosè a ak validasyon pwosè a. An kreyòl, gen senk mòd: enfinitif, endikatif, kondisyonèl, enperatif ak sibjonktif.

Pou ***mòd endikatif*** la ak ***mòd enperatif*** la, lokitè a asime sa l di a, li pa mete reyalite pwosè a an dout : *Mwen ap manje*; *Li te manje*; *Jak pral manje*; *Vin manje*, elt.

Pou ***mòd kondisyonèl***[89] la, gen kondisyon ki pou reyini pou pwosè a valide: ***M ta achte*** *yon kado pou ou.* Youn oubyen plizyè kondisyon ka bezwen reyini pou pwosè *achte* a valide : *si w te vle/Si m te gen kòb/Si l pa t twò ta/Si papa w pa t ap fache, elt.* Se pa menm bagay ak si fraz la se te : *Mwen achte yon kado pou ou* oubyen *Mwen pral/te achte yon kado pou ou.* La a, pa t ap gen dout sou reyalite pwosè *achte* a.

Pou ***mòd sibjonktif*** la, pa gen asirans sou validasyon pwosè a : *Ou vle* ***pou m achte*** *yon kado pou ou.* La a, pwosè *achte* a ka reyalize, tou kòm li ka pa reyalize, men li plizoumwen posib pou l reyalize.

Kanta pou ***mòd enfinitif*** la, pa gen mwayen pou pwosè a valide paske pa gen okenn pèsòn ki konsène (egz. *Manje*).

---

[89] ***Nòt***: Gen grameryen ki mete tan kondisyonèl prezan ak kondisyonèl pase yo nan mòd endikatif toutpandan yo rekonèt tan sa yo gen yon valè modal ki diferan ak lòt tan endikatif yo. Gen lòt grameryen ki konsidere kondisyonèl la kòm yon mòd apa. Nan liv sa a, nou chwazi konsidere kondisyonèl la kòm yon mòd poukont li paske li pa esprime menm modalite ak mòd endikatif la.

# 19. Sistèm konjigezon kreyòl la

Nan chapit sa a, nou ap analize tout tan ak tout mòd konjigezon yo pou n ka wè kouman yo fonksyone. Pou fini n ap prezante yon tablo ki rezime modèl konjigezon nan lang kreyòl la.

## 19.1. Mòd enfinitif

Lè yon vèb nan mòd enfinitif, li gen yon fòm net. Li pa asosye avèk anyen ni pèsonn. Yo di tou li pa konjige.

Egz. *Manje*
*Kouri*
*Chante*

## 19.2. Mòd endikatif

Mòd endikatif la gen sèt tan ladan :

- Prezan senp
- Prezan kontinye
- Pase senp
- Pase kontinye
- Fiti senp
- Fiti pwòch
- Fiti pase

### 19.2.1. Prezan senp

Tan prezan senp lan gen menm fòm ak enfinitif la. Prezan senp lan esprime yon aksyon ki abitye fèt oubyen ki toujou fèt oswa yon bagay tout moun dakò ki se verite, tankou pwovèb yo ak kèk espresyon.

Egz. *Mwen* ***pale*** *Kreyòl.*

*« Zanmi* ***di*** *w ann ale, men li pa* ***rive*** *avè w.*[90] *»*

Prezan senp lan kapab sèvi pou rakonte yon evenman ki te pase nan listwa, yon resi oswa yon kont pou yo ka fè evenman an pi vivan pou moun k ap tande a oswa k ap li a. Lè sa a, yo rele l *prezan rakonte.*

Egz. *« Dèyè yon gwo touf pengwen*
*Lòt jou mwen* ***kontre*** *Choukoun*
*Li* ***souri*** *lè li* ***wè*** *mwen…* [91]*»*

*« Telefòn nan* ***sonnen*** *twa fwa anvan m* ***sonje*** *pou m reponn. Se te James ki t ap anonse m l ap rive avan lè.*[92] *»*

Tan prezan senp lan ka esprime yon pase pwòch tou, yon aksyon ki fèk fin fèt.

Egz. *Ou* ***manje*** *deja ? – Mwen* ***manje*** *wi.*

### 19.2.2. Prezan kontinye

Prezan kontinye a esprime yon aksyon k ap fèt nan moman y ap di l la. Fòm tan prezan kontinye a se *ap* plis vèb la sou fòm enfinitif li.

Egz. *M* ***ap etidye*** *lang kreyòl la.*

### 19.2.3. Pase senp

Pase senp lan esprime yon aksyon ki fèt deja oswa ki fin fèt. Fòm li se *te* plis vèb la sou fòm enfinitif li.

Egz. *Mwen* ***te li*** *tout powèm Oswald Durand yo nan 3yèm segondè.*

---

[90] Pwovèb kreyòl.
[91] Oswald Durand, *Choukoun.*
[92] Raoul Altidor, *Koulè midi*, p. 11

### 19.2.4. Pase kontinye

Pase kontinye a esprime yon aksyon ki t ap dewoule nan tan pase, san aksyon an potko fini. Fòm li se *te ap* (*t ap*) plis vèb la sou fòm enfinitif li.

Egz. *Mwen* ***t ap li*** *lè telefòn nan sonnen an.*

### 19.2.5. Fiti senp

Tan fiti senp lan esprime yon aksyon ki gen pou li fèt. Li prezante sou fòm *ap*, *a*, *va*, *ava*, *pral*, *apral* plis vèb la sou fòm enfinitif li.

Egz. *Lè m gran, m* **ap aprann** *menm metye ak papa m.*
*Lè pa gen moun la a, m* **a di** *w sa m vle di w la.*
*« Jou lanmè pran dèy pou pwason, asyèt nou* **va kòmanse** *reve tou blanch.*[93] *»*
*Timoun* **ava sispann** *mouri grangou.*
*Lapli tonbe, mayi* **pral donnen**.

### 19.2.6. Fiti pwòch

Pou esprime yon aksyon ki pral fèt touswit, yon fiti pwòch, yo sitou sèvi ak MTA *pral*, *apral*, *ap* plis vèb la sou fòm enfinitif li.

Egz. *Tann mwen, m* **apral pran** *valiz mwen.*
*Tann mwen, m* **ap** *vini.*
*Lapli* **pral tonbe**.

---

[93] Georges Castera, *Gout pa gout*, p. 14

Rem. Fòm MTA *ap + vèb enfinitif* la sèvi alafwa pou fiti senp, fiti pwòch ak prezan kontinye. Se kontèks la k ap pèmèt ou konprann ki tan li ye.

Egz. *Kisa w ap fè la a ? – M* **ap** *manje.* (Prezan kontinye)
*Vini m pale w ! – M* **ap** *vini.* (Fiti pwòch)
*Lè m gran m* **ap** *etidye medsin.* (Fiti senp)

Ou ka fè yon tès pou w wè si *ap* esprime fiti senp oswa fiti pwòch. Lè *ap* esprime fiti senp, ou ka ranplase l ak *ava* oubyen *a*. Lè *ap* la esprime fiti pwòch ou pa ka ranplase l ak *ava* oubyen *a* san sans fraz la pa chanje.

Egz.

Fiti senp

*Lè m gran m* **ap** *etidye medsin.* → *Lè m gran m* **ava** *etidye medsin.*
→ *Lè m gran m* **a** *etidye medsin.*

Fiti pwòch

*Vini m pale w ! M* **ap** *vini.* → *Vini m pale w ! M* **ava** *vini.*
→ *Vini m pale w !* **M a** *vini.*

### 19.2.7. Fiti pase

Fiti pase a esprime yon aksyon ki t apral fèt nan tan pase parapò ak yon lòt aksyon ki gentan pase (gade chema pi ba a). Li prezante sou fòm *te ava* (*t ava*), *te apral* (*t apral*) plis vèb la sou fòm enfinitif li.

Egz. *M* ***t apral di*** *l yon bagay, li gentan ale.*




*Ilistrasyon 3: Chema fiti pase*

Chema a ede n konprann toude aksyon yo fèt nan tan pase, anvan moman enonsyasyon an. Men aksyon *ale a* fèt anvan aksyon *di* a. Kidonk aksyon *di* a, se yon fiti parapò ak aksyon *ale* a. Se yon fiti nan pase.

## 19.3. Mòd kondisyonèl

Mòd kondisyonèl la gen 2 tan ladan l: kondisyonèl prezan ak kondisyonèl pase.

### 19.3.1. Kondisyonèl prezan

Tan kondisyonèl prezan an esprime yon kondisyon, yon posiblite, yon swèt oubyen yon anvi. Fòm li se *ta* plis vèb la sou fòm enfinitif li.

Egz. *M* ***ta manje*** *yon plat griyo ak bannann.*
*Si m te gwo zouzoun, yo* ***ta chouchoute*** *m.*

### 19.3.2. Kondisyonèl pase

Kondisyonèl pase a esprime yon kondisyon, yon posiblite, yon swèt oubyen yon anvi nan tan pase. Fòm li se *t ap* plis vèb la sou fòm enfinitif li.

Egz. *Si manmzèl te vle,* ***m t ap marye*** *avè l.*

Rem. MTA kondisyonèl pase a gen menm fòm ak MTA pase kontinye a, ***t ap***. Men, yo pa vle di menm bagay.

Pou pase kontinye a, *t ap* la fòme ak *te* (ki esprime pase) + *ap* (ki esprime aspè diratif.

Egz. *Mwen* ***t ap koud*** *rad la lè w rele m nan.* (pase kontinye)

Pou kondisyonèl pase a, *t ap* la fòme ak *ta* (ki esprime kondisyon) + *ap* (ki esprime aspè pwospektif)

Egz. *Mwen* ***t ap koud*** *rad la si m te gen zegwi.* (kondisyonèl pase)

## 19.4. Mòd enperatif

Mòd enperatif la esprime yon lòd, yon envitasyon, yon konsèy oswa yon demann. Li pa mache ak pwonon pèsonèl, paske nan mòd enperatif la, gwoup sijè a souzantandi, ou pa wè l. Se kontèks fraz la k ap pèmèt ou idantifye sijè a.

An kreyòl, mòd enperatif la gen yon sèl tan ki se tan prezan. Li konjige ak twa pèsòn : 2[yèm] pèsòn sengilye, 1[ye] pèsòn pliryèl ak 2[yèm] pèsòn pliryèl.

Dezyèm pèsòn sengilye a ak dezyèm pèsòn pliryèl la gen menm fòm, vèb la sou fòm enfinitif li. Premye pèsòn pliryèl la, fòm li se *an nou* (*ann*) plis vèb la sou fòm enfinitif li.

| | | |
|---|---|---|
| Egz. | *2[yèm] pèsòn sengilye* | ***Pran** valiz la.* |
| | *1[ye] pèsòn pliryèl* | ***Ann pran** valiz la.* |
| | *2[yèm] pèsòn pliryèl* | ***Pran** valiz la* |

<u>*Rem.*</u> Fraz kesyon tankou: « *Vini ?* » sanble ak yon fòm enperatif paske sijè a, ki nan premye pèsòn, souzantandi. Men, se pa yon enperatif. Nan konstriksyon sa a, emetè a ap mande yon pèmisyon pou l fè oswa pa fè yon bagay, se pa yon lòd emetè a bay. Se kòmsi ta gen yon vèb modal souzantandi : « *Mwen mèt vini ?* ».

## 19.5. Mòd sibjonktif

An kreyòl, gen sèlman tan prezan ak tan pase nan mòd sibjonktif la. Tan sibjonktif prezan an gen menm fòm ak tan prezan senp lan e tan sibjonktif pase a gen menm fòm ak tan pase senp lan. Sèl diferans lan, nan mòd sibjonktif la ou ka ajoute konjonksyon ***pou*** devan sijè a (gade dezyèm egzanp ki pi ba a), men li pa obligatwa.

Egz. *Manman m vle* ***mwen pase*** *lekòl.* *(sibjonktif prezan)*
*Pwofesè a te swete* ***pou yo te pase*** *kou a.* *(sibjonktif pase)*

Mòd sibjonktif la prezante sou de fòm konstriksyon diferan. **Premye fòm sibjonktif** la, an jeneral pa mache poukont li nan yon fraz, sinon fraz la ap manke yon bagay. Se sa k fè nou sitou jwenn li kòm sibòdone. De egzanp pi wo yo konstwi sou premye fòm sibjonktif la.

**Dezyèm fòm sibjonktif** la, nou jwenn li lè lokitè a vle esprime yon swèt oswa li vle bay yon presyon, yon pinga oubyen yon konsèy. Fòm sibjonktif sa a, dèfwa li mache poukont li, dèfwa li fè pati yon fraz sibòdone. Li mache avèk konjonksyon ***ke*** oubyen lokisyon ***se pou***. Nou jwenn fòm sibjonktif sa a sèlman nan tan prezan.

Egz. ***Ke*** *Bondye beni w!/* ***Se pou*** *Bondye beni w!*
***Ke*** *l fè sa l ap fè a!*
*Si w pa dakò,* ***ke*** *w bay vag.*
***Ke*** *w vle,* ***ke*** *w pa vle, sa k fèt li fèt nèt.*

Rem. Se sitou sibjonktif prezan moun sèvi lè y ap pale. Sa pa chanje anyen nan sans lan, menmsi sa y ap di a nan tan prezan oubyen nan tan pase.

Egz. *Pwofesè a swete* ***pou yo pase*** *kou a.*
*Pwofesè a te swete* ***pou yo pase*** *kou a.*

## 19.6. Tablo konjigezon – Egzanp vèb « Benyen »

**Mòd enfinitif**

*Benyen*

**Mòd endikatif**

| Prezan senp | Prezan kontinye | Pase senp | Pase kontinye |
|---|---|---|---|
| *Mwen benyen* | *Mwen ap benyen* | *Mwen te benyen* | *Mwen t ap benyen* |
| *Ou benyen* | *Ou ap benyen* | *Ou te benyen* | *Ou t ap benyen* |
| *Li benyen* | *Li ap benyen* | *Li te benyen* | *Li t ap benyen* |
| *Nou benyen* | *Nou ap benyen* | *Nou te benyen* | *Nou t ap benyen* |
| *Nou benyen* | *Nou ap benyen* | *Nou te benyen* | *Nou t ap benyen* |
| *Yo benyen* | *Yo ap benyen* | *Yo te benyen* | *Yo t ap benyen* |

| Fiti senp | Fiti pwòch | Fiti pase |
|---|---|---|
| *Mwen ap/Mwen va/M ava/ M a benyen* | *Mwen pral/ M apral/ M ap benyen* | *Mwen t apral/ Mwen t ava benyen* |
| *Ou ap/ Ou va/w ava/ W a benyen* | *Ou pral/W apral/ W ap benyen* | *Ou t apral/ Ou t ava benyen* |
| *Li ap / Li va/ L ava/ L a benyen* | *Li pral/ L apral/ L ap benyen* | *Li t apral/ Li t ava benyen* |
| *Nou ap/ Nou va/N ava/ N a benyen* | *Nou pral/ N apral/ N ap benyen* | *Nou t apral/ Nou t ava benyen* |
| *Nou ap/ Nou va/N ava/ N a benyen* | *Nou pral/ N apral/ N ap benyen* | *Nou t apral/ Nou t ava benyen* |
| *Yo ap/Yo va/ Y ava/ Ya benyen* | *Yo pral/ Y apral/ Y ap benyen* | *Yo t apral/ Yo t ava benyen* |

**Mòd kondisyonèl** | **Mòd enperatif**

| Kondisyonèl prezan | Kondisyonèl pase | Enperatif prezan |
|---|---|---|
| *Mwen ta benyen* | *Mwen t ap benyen* | 2yèm pèsòn sengilye *Benyen* |
| *Ou ta benyen* | *Ou t ap benyen* | 1ye pèsòn pliryèl *An nou benyen* |
| *Li ta benyen* | *Li t ap benyen* | 2yèm pèsòn pliryèl *Benyen* |
| *Nou ta benyen* | *Nou t ap benyen* | |
| *Nou ta benyen* | *Nou t ap benyen* | |
| *Yo ta benyen* | *Yo t ap benyen* | |

| Mòd sibjonktif | | | | | |
|---|---|---|---|---|---|
| **Sibjonktif prezan (1ye fòm)** | | **Sibjonktif prezan (2yèm fòm)** | | **Sibjonktif pase** | |
| *(pou) Mwen* | *benyen* | *Ke mwen/ Se pou Mwen* | *benyen* | *(pou) Mwen te* | *benyen* |
| *(pou) Ou* | *benyen* | *Ke ou/ Se pou Ou* | *benyen* | *(pou) Ou te* | *benyen* |
| *(pou) Li* | *benyen* | *Ke li/ Se pou Li* | *benyen* | *(pou) Li te* | *benyen* |
| *(pou) Nou* | *benyen* | *Ke nou/ Se pou Nou* | *benyen* | *(pou) Nou te* | *benyen* |
| *(pou) Nou* | *benyen* | *Ke nou/ Se pou Nou* | *benyen* | *(pou) Nou te* | *benyen* |
| *(pou) Yo* | *benyen* | *Ke yo/ Se pou Yo* | *benyen* | *(pou) Yo te* | *benyen* |

# 20. Fòm rakousi ak vèb ki pran plizyè fòm

Menmsi an jeneral fòm vèb la pa chanje lè li konjige, gen kèk vèb ki ka chanje fòm dapre kontèks fonik li twouve l la oubyen dapre jan fraz la konstwi. Ann gade ka kèk vèb tankou *vini*, *fini*, *soti*, *konnen*, *bay* ak *ale*.

## 20.1. Vèb « Vini », « Fini », « soti » ak « konnen »

Pou vèb *vini*, *fini*, *soti* ak *konnen*, se fòm rakousi yo (*vin*, *fin*, *sot*, *konn*) yo plis itilize pou kèk mòd, sitou mòd enperatif.

Egz. ***Vin*** *pran kaye a.*
***Fin*** *manje, apre w a jwe.*
*Li* ***sot*** *kote l soti, l ap vin fè lalwa la a.*
*Fò w* ***konn*** *sa w ap fè.*

Yon lòt ka kote se fòm rakousi a yo itilize, se lè vèb fini (fin), soti (sot) ak konnen (konn) sèvi kòm vèb oksilyè oswa vèb modal (cf. 1.5.3).

Egz. *Mwen* ***fin*** *fè devwa a.*
*Mwen* ***sot*** *achte liv yo nan libreri a.*
*Mwen* ***konn*** *pran kamyonèt pou m ale lekòl.*

## 20.2. Vèb « Bay »

Vèb *bay* ka prezante sou twa fòm: *bay, ba, ban*. Sa pral depann de fòm ak pozisyon konpleman vèb bay la nan fraz la.

Lè vèb la gen yon konpleman dirèk ki vini apre l, li pran fòm ***bay***.

Egz. *Li* ***bay*** *anpil jwèt. / Janèt* ***bay*** *verite.*

Lè vèb la gen de konpleman, li pran fòm ***ba*** oswa ***bay***.

Egz. *Li* ***ba*** *Jak de goud.*
*Li* ***bay*** *Jak de goud.*

Si premye konpleman se pwonon *mwen* (oubyen fòm rakousi *m*), vèb la pran fòm ***ban***.

Egz. *Li* ***ban*** *m tout bagay yo.*

Si premye konpleman se pwonon *nou* (oubyen fòm rakousi *n*), gen de fòm posib, ***ba*** oswa ***ban***.

Egz. *Pwofesè a* ***ba*** *nou dis sou dis pou devwa a.*
*Pwofesè a* ***ban*** *nou dis sou dis pou devwa a.*

## 20.3. Vèb « Ale »

Fòm rakousi vèb ale, *al*, ka sèvi nan prèske tout tan konjigezon yo, toudepan de konstriksyon fraz la ak kontèks fonik la.

Egz. *Mwen* ***ale*** *lakay mwen. / M* ***al*** *lakay mwen.*
*Mwen* ***ta ale*** *nan vakans. / Mwen* ***ta al*** *nan vakans.*
*Li vle* ***pou m ale*** *kounye a. / Li vle* ***pou m al*** *kounye a.*
***Ale*** *pran chèz la. /* ***Al*** *pran chèz la.*

Pou tan **fiti senp** nan mòd endikatif la, vèb ale a chanje fòm, li tounen **prale** (ki fòme ak MTA *pral* ki esprime fiti plis fòm enfinitif *ale*), ak fòm rakousi **pral**.

Egz. *Mwen* ***pral*** *nan mache.*
*Mwen* ***prale*** *demen.*

Rem. Pa konfonn fòm fiti senp vèb ale *pral* ak mak tan ak aspè *pral* ki akonpaye yon lòt vèb pou fòme tan fiti pwòch.

Egz. *Mwen* ***pral*** *nan fèt la.* (vèb *ale*, tan fiti senp)
*Mwen* ***pral achte*** *mango.* (vèb *achte*, tan fiti pwòch)

Menmsi fòm *prale* a tou gen MTA *pral* la ladan l, lokitè yo konn ajoute l kanmenm (oswa fòm *apral* la tou) pou esprime **fiti pwòch** vèb *ale*.
Egz. *Mwen* ***pral ale*** *la a, wi.* / *M* ***apra l ale*** *la a, wi.*

## 21. Lokisyon vèb

Yon lokisyon se yon gwoup mo ki mache ansanm pou yo bay yon sans. Gwoup mo sa a vin konpòte l tankou l te yon grenn mo. Yo rele yo espresyon tou. Yon lokisyon vèb se yon gwoup mo, oubyen yon espresyon ki fèt avèk yon vèb plis youn oswa plizyè lòt mo.

**Egzanp lokisyon vèb ki fèt avèk vèb "*fè*"**

Fè travay – Fè manje –Fè afè – Fè respè – Fè espre – Fè efò – Fè foto – Fè atansyon, elt.

**Egzanp lokisyon vèb ki fèt avèk vèb "*bay*"**

Bay piyay – Bay legen – Bay vag – bay manti – bay blòf – Bay may, elt.

**Lòt lokisyon vèb nou jwenn souvan**

Touye tèt – Mete rad – Bat bravo – Rele anmwe – Pran plezi – vale teren – Pran san (w) – Bwè lwil – Bwè pwa – Bat kò (w) – Manje dan – Souse yon zo, elt.

## 22. « Ye »/ « Se » - Fraz ak kopil an kreyòl

Yon kopil se yon mo ki la pou fè lyen ant sijè a ak atribi sijè a nan yon pwopozisyon. Nan gwoup lang endo-ewopeyen yo, gen plizyè vèb ki jwe wòl kopil e nan lang franse, ki se lang sous leksik kreyòl ayisyen an, se sitou vèb « *être* » ki jwe wòl kopil.

Gen kèk otè, lè y ap konpare kreyòl ayisyen an ak lang franse, ki pale de absans vèb « être » an kreyòl (R. Damoiseau, G. Jean-Paul, 2002 : 6). Se vre kreyòl la pa itilize kopil la menm jan ak franse, men sa pa vle di fòseman kreyòl la pa sèvi ak kopil. Jan M.C. Alleyne (1996 : 86) fè remak la : « Lang kreyòl yo pa tou senpleman pèdi kopil la, men kopil la òganize yon lòt fason ni sou plan semantik, ni sou plan sentaksik[94]. »

Pou kreyòl ayisyen an, kopil la prezante sou de fòm : ***se*** epi ***ye***.

Chak kopil sa yo sèvi nan yon kategori konstriksyon sentaksik, youn pa ka ranplase lòt.

[94] Se nou ki tradui. Men pawòl orjinal yo nan lang franse : « Il y a lieu de constater qu'en vérité il ne s'agit pas du tout, dans les parlers créoles, d'une simple " perte" de la copule, mais plutôt d'une réorganisation sémantique et syntaxique. »

Gen plizyè sitiyasyon ki ka prezante kote swa fraz la pa bezwen kopil ditou, swa kopil la obligatwa, oswa kopil la pa nesesè (ou ka mete l toukòm ou ka pa mete l).

## 22.1. Fraz ki pa mache ak kopil

Lè predika a se yon adjektif oswa yon gwoup adjektif (cf. 5.2), gen de ka ki ka prezante: swa fraz la pa bezwen kopil, swa kopil la pa obligatwa. Pi devan, n ap wè ki lè kopil la pa obligatwa. La a n ap konsantre nou sou ka kote pwopozisyon an pa mache ak kopil ditou.

**Egz.** *Pyè malad. / Pyè te malad. / Pyè t ap malad. / Pyè pral malad. Elt.*

Predika adjektif la konpòte l tankou yon vèb. Fraz la pa bezwen kopil.

Gen kèk estil metafò ki pa bezwen kopil.

**Egz.** *« Ayiti, bèl mèvèy ... Ayiti, Asyèt fayans.*[95] *»*

## 22.2. Lè kopil la obligatwa

Lè atribi sijè a se yon non, yon gwoup non oswa yon pwonon, fòk gen yon kopil ki fè lyen ant sijè a ak atribi sijè a.

**Egz.** « *Mwen* **se** *yon potomitan*[96]. »

*« Ayiti,* **se** *mwen. Ayiti,* **se** *ou. Ayiti,* **se** *zòt.*[97] *»*

« *Ou* **se** *tout mwen.*[98] »

[95] Emeline Michel, *Ayiti, peyi solèy.*
[96] Ti Fane, *Sekrè a.*
[97] Emeline Michel, *Ayiti, peyi solèy.*
[98] Zenglen, *Promise.*

Rem. Règ sa a valab pou yon fraz pozitif, tankou egzanp pi wo a. Si nou fè fraz sa a tounen yon fraz negatif oubyen si nou fè predika a pote mak tan ak aspè (MTA), kopil la vin pa nesesè ankò, li ka la, li ka pa la:

Egz.

| Fraz pozitif | Fraz negatif |
|---|---|
| *Choukoun se yon marabou.* | *Choukoun pa yon marabou.* |
| | *Choukoun se pa yon marabou.* |
| Avèk MTA | |
| *Choukoun se te yon marabou.* | *Choukoun te yon marabou.* |

Nan premye egzanp lan, lè fraz negatif la pèdi kopil la, predika a tounen yon gwoup non.

Lè sijè fraz negatif la se yon pwonon pèsonèl, predika a, ki se yon gwoup non, pa mache ak kopil.

Egz.

| Fraz pozitif | Fraz negatif |
|---|---|
| *Mwen se elèv lise.* | *Mwen pa elèv lise.* |
| *Ou se moun Jakmèl.* | *Ou pa moun Jakmèl.* |

Pou fraz ki gen yon **fokalizasyon**, sa vle di lè predika a deplase pou yo ka mete aksan sou yon eleman nan fraz la, kopil ***ye*** a vin obligatwa apre sijè a.

Egz. *Li se doktè. / Li doktè.* → *Doktè li* ***ye****.*
*« Lavi nan peyi Etazini se yon gwo inivèsite l* ***ye****.*[99] *»*

[99] François Nau, Evette Nau, *Tina, lagoni yon foumi*, p. 102.

Pou yon **fraz kesyon**, keseswa yon kesyon dirèk oswa yon kesyon endirèk, kopil la obligatwa paske sinon fraz la pa p konplè.

Egz. *Kiyès ou* ***ye****?*
*Kòman ou* ***ye****?*
*Mwen mande l kote l* ***ye****.*
*Mwen mande l kote l* ***te ye****.*

## 22.3. Lè kopil la pa nesesè

Pou yon seri fraz, ou ka itilize yon kopil, toukòm ou ka pa itilize kopil, san sans lan pa chanje pou sa.

Egz. *Se paske* **m malere** *ki fè yo pa okipe m.* (kopil = Ø)
*Se paske* **m se malere** *ki fè yo pa okipe m.*
*Se paske* **m se yon malere** *ki fè yo pa okipe m.*

Pou Pwonon kesyon *kote*, ou ka sèvi ak kopil la toukòm ou ka pa sèvi avè l.

Egz. *Kote l?* (kopil = Ø)
*Kote l* ***ye****?*

*Rem.* Kopil **Se** ak **Ye** kapab pote mak tan ak aspè, men lè sa a yo pa konstwi menm jan an. Pou kopil *se* MTA a plase apre e pou kopil *ye*, MTA a plase anvan.

Egz. *Choukoun* **se te** *yon marabou. / Marabou Choukoun* **te ye**.
*Choukoun* **se ta** *yon marabou. / Marabou Choukoun* **ta ye**.

Konstriksyon ki fèt ak kopil *se*, kote MTA a plase apre, se sèl ka nan lang nan kote MTA a plase apre.

Rem. Li enpòtan pou nou pa konfonn *se* prezantatif (cf. 7.1.4) ak kopil *se*. *Se* ki prezantatif la toujou plase nan kòmansman pwopozisyon an e li gen yon konpleman prezantatif apre l. *Se* ki kopil la toujou plase apre gwoup sijè a, nan mitan sijè a ak atribi sijè a.

Egz. ***Se** mwen ki doktè.* (Prezantatif)
*Mwen **se** doktè.* (Kopil)

## 23. Fòm reflechi

Fòm reflechi a se lè aktan ki lakòz pwosè a se li menm ankò ki sibi pwosè a. « Sijè a alafwa ajan e pasyan » (R. Damoiseau, 2005: 84). Dapre Mervyn C. Alleyne (1996: 157), lang kreyòl yo gen de fason yo prezante fòm reflechi yo: yon fòm pwonominal, yon fòm nominal.

### 23.1. Fòm pwonominal

Pou fòm pwonominal la, se yon pwonon objè ki jwe wòl pasyan an. Pwonon sa a nan menm pèsòn ak sijè a e se sijè a ki referan l. Nan kreyòl ayisyen an pa gen anpil vèb ki mache ak fòm sa a.

Egz. *« Men, m ap mande kijan **n** santi **n**....*[100]»
***Ou** twonpe **w**.*

[100] Kanpèch, *pitye pou timoun yo,* West Indies Productions.

## 23.2. Fòm nominal

Fòm nominal la, se yon gwoup non ki gen ladan non *kò* oswa *tèt* plis yon detèminan posesif. Gwoup non sa a konpòte l tankou yon pwonon objè.

Egz. *Li bat* ***kò l*** *anpil.*
*Rale* ***kò w*** *la.*
*Pa touye* ***tèt ou*** *nan lavi.*

Gen kèk fwa nou jwenn mo **san** tou.

Egz. *Se pou w poze* ***san w*** *pou w konn sa pou w fè.*

Rem. Gen vèb ki ka mache ak toude fòm reflechi yo san sans lan pa chanje.

Egz. *Poze* **w**. (Fòm pwonominal)
*Poze* **san w**./ *Poze* **kò w**./ *Poze* **tèt ou**. (Fòm nominal)

Gen lòt vèb ki mache ak fòm nominal la sèlman pou fòm reflechi a. Pa egzanp, fraz « *Li touye l* » avèk fraz « *Li touye tèt li* » pa gen menm sans. Nan premye fraz la, pwonon *Li* a, ki se aktè a, ki lakòz pwosè *touye* a, se pa menm ak pwonon *l* la ki se pasyan an, ki sibi pwosè *touye* a. Nan dezyèm egzanp lan, gwoup non *tèt li* a, ki fonksyone tankou yon pwonon objè pasyan, gen menm referan ak pwonon sijè *Li* a ki se aktè ki lakòz pwosè *touye* a.

*Rem.* M.C. Alleyne (1996: 157) eksplike fòm nominal la konsa: Yon fòm nominal ki gen ladan l yon pwonon posesif + « kò » ou « tête » . R. Damoiseau (2005: 85) bò kote pa l, bay eksplikasyon sa a: « Kòm konpleman, yo sèvi ak eleman **kò** oswa eleman **tèt** ki gen kòm detèminan yon pwonon pèsonèl ki gen menm referan ak sijè a. »

Eleman *m*, *ou*, *li*, *nou*, *yo* ki akonpaye eleman *kò* ak eleman *tèt* la, èske se pwonon pèsonèl, oswa pwonon posesif, oswa detèminan posesif? Pwoblèm nan poze lè nou chèche analize de eleman yo separeman. *kò/tèt* + *m/ou/li/nou/yo* se yon gwoup non ki gen ladan yon non + yon detèminan posesif endefini. Gwoup non sa a gen wòl konpleman dirèk vèb la (menm jan ak gwoup non *jip li* nan fraz *Li lave jip li*). Men kòm nan ka fòm reflechi a se ajan an ki pasyan tou, gwoup non sa a se yon ka espesyal nan lang nan, se yon eleman poukont li: **yon gwoup non ki jwe wòl yon pwonon reflechi.**

# ENDÈKS

## A



## B



## D

## E



## F

## G



## J



## K



## L

## M



## N



## O



## P

## R



## S



## T



## V

# ANÈKS

## Lis zèv kote nou pran egzanp yo

### Literati


- Altidor Raoul, *Koulè midi*, éditions Mémoire, Port-au-Prince, 1999
- Batraville Dominique, *Pòtre van lan sèvolan lakansyèl*, Edisyon Près nasyonal d'A yiti, Pòtoprens, 2012
- Castera Georges, *Gout pa gout*, edisyon Mémoire d'encrier, Québec, 2012
- Chéry Pierre Michel, *Eritye vilokan*
- Desmarattes Jean Lionel, *Mon coeur et ma plume*, Les ateliers Fardin, Haïti, 1979
- Desmarattes Jean Lionel, *Mouche Defas* (edison paré ak konkou Bryant C. Freeman), Educa Vision Inc., Coconut Creek, FL, 2001.
- Durand Oswald, *Choucoun*, 1896
- François Nau, Evette Nau, *Tina, lagoni yon foumi*, Jebca editions, USA, 2014
- Frankétienne, *Dezafi*, Vents d'ailleurs, France, 2002
- Gary Victor, *Ti prens lan,* tradiksyon *Le petit Prince* (Antoine de Saint-Exupéry), C3 éditions, Ayiti, 2014
- Heurtelou Maude, *Fòs lawouze – Adaptasyon kreyòl Gouverneurs de la rosée (Jacques Roumain)*, Educa vision, USA, 1999
- Jean-Baptiste Pauris, *Zig lavi*, Edisyon Près nasyonal d'Ayiti, koleksyon Souf nouvo, Pòtoprens, 2008
- Large Josaphat-Robert, *Rete, kote Lamèsi*, Edisyon Près nasyonal d'Ayiti, Koleksyon souf nouvo, Pòtoprens, 2008
- Laroche Maximilien, *Teke*, éditions Mémoire, Port-au-Prince
- Milcé Jean-Euphèle, *Pase m yon kou foli*, Edisyon Près nasyonal d'Ayiti, Koleksyon Souf nouvo, Pòtoprens, 2008
- Mimi Barthélémy, *Istwa peyi Dayiti ak Ti Mimi* (tradiksyon kreyòl : Maximilien Laroche), Mémoire d'encrier, Montréal, 2008
- Morisseau LeRoy Félix, *Eminans*, Le Natal, 2001

- Morisseau LeRoy Félix, *Pèp la*, Edisyon Libète, Ayiti, 1997
- Morisseau LeRoy Félix, *Wa kreyon*, Edisyon Libète, Ayiti, 1997
- Pierre Baudelaine, *Testaman*, Edisyon Bon nouvèl, Ayiti, 2003
- Yves Gérard Olivier, *Konprann konnen : plis pase 1500 ekspresyon kreyòl ak sa yo vle di*, Edisyon Antilya, Ayiti, 2002

## Lodyans

- Languichatte Debordus (Théodore Beaubrun), *Blagues diverses – Istwa Titin.*
- Lucien Charlot, *Istwa enjenyè Dibrey.*
- Martineau Jean-Claude, *Flè dizè*
- Sixto Maurice A., *Leya kokoye*
- Sixto Maurice A., *Ti Sentaniz*

## Chante

- Beethova Obas, *Kite m ri*
- Beethova Obas, *Nou pa moun*
- Beken (Jean-Prosper Dauphin), *Bèl konsèy*
- Bélo, *Deblozay*, Album Reference, Nati Prod Inc., Director : Romel Célestin, Prod: Come and shoot Prod
- Bélo, *Timoun yo*
- Boukman Eksperyans, *Kreyòl*, J.C.D. Productions
- Boukman Eksperyans, *Pawòl tafya*
- Djakout Mizik, *Ma seule folie*
- Djakout Mizik, *Septième ciel*, Antilles Mizik, Cap 2001
- Emeline Michel, *Ayiti, peyi solèy*
- Emeline Michel, *Mwen bezwen*
- G7, *Lè w damou*
- Gina Dupervil, *Lanmou nou pran dife*, Mini Records, Directors : Fred Paul, Sylvester Hale
- Jacqueline Denis, *Ankò, ankò*
- Kanpèch, *pitye pou timoun yo*, West Indies Productions
- K-dans, *Big boss*
- King Possee, *King à la ganache*, Réalisation Jean-Herby Lafaille, Mereng kanaval 2008
- Mikaben, *Ayiti se*, Kon Beat Productions, Producer : Gouin films and consulting, Director » Ralph Dupoux, 2012

- Riské, *Zanmi,* Compatech Productions/Oui Productions, 1992
- Tabou Combo, *Aux Antilles*
- Ti Manno, *Lajan*, Musique des Antilles, 1981
- Ti paris, *Ban m pa m ladan*, 1970
- Ti Will, *Ede yo*
- Tifane, *Sekrè a*, Mage Entertainment, Réal. : F. Réginald Georges
- Tropicana, *Madanm*
- Yole Derose, *Lontan, lontan*

**Pyès teyat**

- Dubreus, *Meli, Melo.*
- Jesifra, *Lanmou pa gen baryè.*
- Joseph Jean-Claude (Papa Pyè), *Lavi nan bouk la : Fifti, fifti – Pati 1.*
- Juste Farah, Lapierre Bob, *Endepandans – Pyès teyat an sis planch*, Educa vision, USA, 2004

# BIBLIYOGRAFI


- Adam Jean-Michel, *La linguistique textuelle – Introduction à l'analyse des discours*, Armand Colin, Paris, 2008
- Adamczewski Henri, *Grammaire linguistique de l'anglais*, Armand Colin, Paris, 1982
- Alleyne Mervyn C., *Syntaxe historique créole*, edisyon Karthala, 1996
- B. SCHWISCHAY, *Syntaxe du français – l'analyse syntagmatique* (hiver 2001/02), URI : http://www.home.uni-osnabrueck.de/bschwisc/archives/syntagmatique.pdf
- Benveniste Emile, *Problèmes de linguistique générale – I*, Edisyon Gallimard, 1966
- Benveniste Emile, *Problèmes de linguistique générale – II*, Edisyon Gallimard, 1974
- Bernabé Jean, *Précis de syntaxe créole*, Ibis Rouge, Guyanne, 2003
- Biwo nasyonal alfabetizasyon Repiblik Dayiti, *Gramè kreyòl – Kèk poto nan chapant lang kreyòl la* (edisyon pwovizwa), Sektanm 1991
- Chomsky Noam, Structures syntaxiques (trad. de l'anglais par Michel Braudeau), 'Editions du Seuil, Paris, 1969
- Chomsky Noam, *Théorie du gouvernement et du liage : les conférences de Pise*, (traduit de l'anglais par Pierre Pica avec la collaboration de Viviane Déprez et Avigail Azoulay-Vicente), Éditions du Seuil, Paris, 1991

- Claude Muller, *Clivées, coréférence et relativation*, paru dans: G. Kleiber & N. Le Querler (éds): Traits d'union, Presses Universitaires de Caen, 2002. P. 17-32.
- Damoiseau Robert, *Éléments de grammaire comparée français-créole haïtien*, Ibis Rouge, Guyane-Guadeloupe-Martinique, 2005
- Damoiseau Robert, Jean-paul Gesner, *J'apprends le créole haïtien*, Faculté de Linguistique Appliquée, Université d'Etat d'Haïti, Karthala, 2002
- Déjean Yves, *Ann aprann òtograf kreyòl la*, K.P.A.B., New York, 1986
- Déjean Yves, *Ann etidye lang nou an*, Edisyon Demen miyò, 1995
- Déjean Yves, *Ti liv òtograf kreyòl*, Agence de presse libre du Québec, Montréal, 1974
- Desnoyers Montès Gérard, *La langue créole d'Haïti, petit guide grammatical*, éditions SORHICA, Québec, 2001
- Eluerd Roland, *Grammaire descriptive de la langue française*, Armand Colin, 2008
- Fuertes Serge, *Le créole afro-haïtien, une langue néo-kwasane – Tome I*, 2011
- Gardes-Tamine Joëlle, *La grammaire 2, Syntaxe*, 5e édition, Colin, Paris, 2010
- Govain Renauld, *Agglutination déterminativo-nominale en créole haïtien : aspects syntaxiques et lexico-sémantiques*, in Voix Plurielles 9.2 (2012)
- Joseph Prophète, *Diksyonè sinonim lang ayisyen – Lekòl fondamantal*, Edisyon Konbit Ayiti, Edisyon Konbit Canada, 2008
- Komite kreyòl Centre N a rive de Montréal, sou direksyon Joseph-Sauveur Joseph, *Gramè kreyòl – Avèk leksik kreyòl/franse, volim I*, edisyon Papyruz, 2003

- Komite kreyòl Centre N a rive de Montréal, sou direksyon Joseph-Sauveur Joseph, *Gramè kreyòl – Avèk leksik kreyòl/franse, Dezyèm edisyon*, Éditions CIDIHCA, 2008

- Landercy Albert, Renard Raymond, *Éléments de phonétique*, Centre International de Phonétique Appliquée (CIPA), Mons, 1977

- Laurent J.-P., Fossion A., *Comprendre la grammaire nouvelle – Pour commencer...*, Edisyon A. De Boeck, J. Duculot, Bruxelles, Paris, 1981

- Leblanc Annie, *Le statut syntaxique des adverbes de temps en créole haïtien*, in Revue québécoise de linguistique, vol. 18, n° 2, 1989, p. 41-62. URI: http://id.erudit.org/iderudit/602653ar

- Lefebvre Claire, Ritter Elizabeth, *Note sur le redoublement verbal en créole haïtien*, Revue québécoise de linguistique, vol. 18, n° 2, 1989, p. 173-181. URI: http://id.erudit.org/iderudit/602658ar

- Lumsden John S., *On the Distribution of Determiners in Haitian Creole*, in Revue québécoise de linguistique, vol. 18, n° 2, 1989, p. 65-93. URI: http://id.erudit.org/iderudit/602654ar

- Manuelian Helene, Fattier Dominique, *L'utilisation des d'eterminants en créole haïtien : Etude de quelques chaînes de référence*, 2011. HAL Id: hal-00590872. URI : https://hal.archives-ouvertes.fr/hal-00590872

- Martinet André, *Éléments de linguistique générale*, Armand Colin/VUEF, 2003

- Massam Diane, *Predicate Argument Structure in Haitian Creole*, Revue québécoise de linguistique, vol. 18, n° 2, 1989, p. 95-129. URI: http://id.erudit.org/iderudit/602655ar

- Mirville Ernst, *Précis de grammaire créole comparée*, Bulletin de l'Institut de linguistique Appliqué de Port-au-Prince, novanm 1977

- Renaud Alix, *Pale kreyòl – Manuel d'apprentissage du créole à l'usage des francophones*, Garneau-International, Québec, 1994

- Richaudeau François, Fleury Danièle, *Pour comprendre quelques termes linguistiques*, in Communication et langages. N°5, 1970. pp. 5-11

- Sterlin Marie-Denise, *Les caractéristiques de pou : un modal en position de complémenteur*, Revue québécoise de linguistique, vol. 18, n° 2, 1989, p. 131-146. URI: http://id.erudit.org/iderudit/602656ar

- Valdman Albert, *Le créole : structure, statut et origine,* éditions Klincksieck, Paris, 1978

- Vernet Pierre, *Techniques d'écriture du créole haïtien – Aspects phonétioco-phonologique, morphosyntaxique et sémantique.*

« *Gramè Deskriptif Kreyòl Ayisyen an* se yon zouti tout moun ki ap reflechi sou ansèyman, deskripsyon ak analiz kreyòl ayisyen an dwe posede. [...] Se yon jefò apresyab kòlèg lengwis Jockey Berde Fedexy founi kominote edikatif ayisyen an lè li ofri yon zouti konsa.

*Gramè Deskriptif Kreyòl Ayisyen an* se yon liv enteresan e enpòtan pou devlopman didaktik kreyòl ayisyen an [...].

Liv la vini nan yon bon moman, yon moman kote Inivèsite Leta Ayiti avèk kèk lòt enstitisyon mete Akademi kreyòl ayisyen an sou pye. Li vin konble yon gwo vid kote pwogram nouvo segondè Leta ap esperimante a bezwen zouti pou mete nan men elèv ki ap fini etid yo. Li ap itil tou nan domèn ansèyman kreyòl nan inivèsite an Ayiti. »

Renauld Govain
Fakilte Lengwistik Aplike
Inivèsite Leta Ayiti




Vizite sit entènèt www.ankreyol.net pou aktivite ak egzèsis sou gramè kreyòl la.


ISBN-13: 978-1-68084-024-7
ISBN-10: 1-68084-024-X

JEBCA Editions